БНМАУ
ШИНЖЛЭХ УХААНЫ АКАДЕМИ
ХЭЛ ЗОХИОЛЫН ХУРЭЭЛЭН

А. Лувсандэндэв

# ХЭЛ БИЧГИЙН УХААНЫ ЗАРИМ АСУУДЛУУД

II

Редактор академич Ш. Лувсанвандан





Шинжлэх Ухааны Академийн хэвлэл
Улаанбаатар
1980

# ОЛОН МОНГОЛ ХЭЛ АЯЛГУУНЫ ХАРШУУЛСАН ХЭЛ ЗҮЙН ЗАРИМ АСУУДАЛ

Аливаа хэл, аялгуунуудыг харшуулан судлах гэдэг нь чухамдаа хам цагийн судалгаа хийх гэсэн үг билээ. Түүхчлэн судлах гэдэг нь цуваа цагийн судалгаа гэсэн хэрэг юм. Эдгээр хоёр арга хэлний ямарваа үзэгдлийг судлахад маш чухал арга болох нь нотлогдсон билээ. Харин зарим эрдэмтэн хам ба цуваа цагийн судалгаа нь харилцан бие биеэ үгүйсгэсэн, эсрэг тэсрэг арга учир эрдэм шинжилгээний ажилд хослуулан хэрэглэж болохгүй гэж үздэг. Эсрэг тэсрэг чанартай хоёр арга барилыг хослуулахгүй гээд, бид өнөөдөр орчин үеийн монгол хэл аялгуунуудын материалыг хооронд нь харшуулан судлахаар хязгаарлавал, хэлний элдэв үзэгдлийг тодорхойлон бичээд тэдгээрийн мөн чанарыг ойлгож чадахгүйд хүрэх юм. Хэргийн учир нь аливаа үзэгдлийн мөн чанарыг сайтар ухан мэдэхэд оршиж байна. Ф.Энгельс эх хэлнийхээ матери ба хэлбэрийг бусад төрөл хэлний бодит үзэгдэлтэй харшуулан үзэхийн зэрэгцээгээр түүхчлэн, өөрөөр хэлбэл, түүхэн хөгжлийн нь бодит үзэгдлүүдтэй холбон үзэж байж сая өөрийн эх хэл гэдэг юу юм бэ гэдгийг, түүний матери ба хэлбэрийг ойлгож болно гэж бичсэн билээ.[1] Ингэхлээр аливаа хэлний үзэгдлийг сайтар ойлгохын тул зөвхөн хам цагийн судалгаа ч биш, зөвхөн цуваа цагийн судалгаа ч биш, эдгээрийн диалектик нэгдэл, эсрэг тэсрэг хоёрын нэгдэл байх ёстой байна. Ийм аргыг хэрэглэснээр бид хэлний үзэгдлийг зөвхөн ойлгоод зогсохгүй, түүний ирээдүйн хөгжлийн чиглэлийг харж болох юм. Хэрэв хам цагийн судалгааг хэвтээ зураасаар, цуваа цагийн судалгааг босоо зураасаар тус тус тэмдэглэвэл тэдгээрийг хослон хэрэглэснийг чагт буюу тооноолжин зураасаар бүдүүвчлэн тэмдэглэж болох юм.

Арга судлалын ийм үндэслэлтэйгээр манай хэл бичгийн мэргэжилтэн хэсэг хүмүүс акад. Ш.Лувсанвандангаар удирдуулан олон монгол хэл аялгууг харшуулан тодорхойлон бичсэнээр хязгаарласангүй, тэдгээрийн түүх, монгол бичгийн хэлний түүхийг нэгэн адил анхаарч, манай эриний эхэн, түүний өмнөх үеийн хэлний материал, дунд ба шинэ үеийн монгол хэлний материалтай харшуулан судласан нь уран товч, яруу сайхан монгол хэлний түүхэн хөгжлийн явцын ерөнхий төлөвийг нилээд системтэй бол-

госны дээр, монгол хэлний түүхийн судлалыг улам гүн рүү нь чиглүүлэх замыг бас сэдэж байна.

У зууны үед түүхийн тавцан дээр гарч ирэн, X, X11 зууны үед их гүрнийг байгуулсан өндөр соёлт хятан аймгийн хэлний зарим үгийг орчин үеийн монгол хэлнүүд, хуучин монгол бичгийн хэлний материалтай харшуулан үзвэл, хятан хэл нь уйгуржин монгол бичгийн хэлээс орчин цагийн монгол хэлнүүдэд ойр, дөрвөлжин бичгийн хэлтэй бараг адилхан байна. Юуны өмнө хоёр эгшгийн хоорондох гийгүүлэгч үгүй болж, чингэхдээ язгуур эгшиг нь хэвээр үлджээ.

Манай эрдэмтдийн урт эгшиг хэрхэн үүссэнийг бүдүүвчлэн томъёолсонтой харьцуулан үзвэл хятан хэл хэлний хөгжлийн эртний үед үл оногдох нь илэрхий харагдана. ǰaγun > ǰa'un > ǰo'un > ǰū > zū

Үнэхээр хоёр эгшгийн хоорондох гийгүүлэгчийг хадгалсан хэлбэр нь хамгийн эртний хэлбэр байх нь дамжиггүй. Дөрвөлжин бичгийн хэл бол X111–X1У зууны монгол хэл, хятан хэлийг зөвхөн бичигтэй болсон үеэр нь тоолоход X зууны эх, X11 зууны монгол хэл гэдэг нь түүхээс тодорхой билээ. Гэвч ямарваа ард түмний хэлийг зөвхөн бичиг үсэгтэй болсон үеэс нь тоолж болохгүй нь мэдээжийн хэрэг. Гагцхүү бидний сонирхож байгаа хоёр эгшгийн хоорондох гийгүүлэгчийн тухайд хятан нарын бичигтэй болохоос өмнөх үеийн хэлэнд ямар байсныг тодорхой хэлэхэд бэрх юм.

Монгол хэлний хөгжил хятан хэлнээс, өөрөөр хэлбэл, У зууны орчмоос, бүр нягтлан тодорхойлбол X зууны үеэс аажмаар өөрчлөгдсөөр ирж өнөөдрийн байдалтай болсон илэрхий баримт байна. Ингэхлээр хуучин уйгуржин бичгийн хэл нь хэдий үеийн ямар шатны хэлийг тусгаж вэ гэдэг асуудал дахин хүчтэй тавигдаж байна.

Орчин цагийн хэл аялгуунуудын материалыг эрэгцүүлэн үзэхэд хоёр эгшгийн хоорондын гийгүүлэгчийг нэлэнхийд нь системтэй хадгалан үлдсэн хэл аялгуунд тавн, хурга, нюрга гэх боловч зуун, шувуу гэдэг билээ. Хоёр эгшгийн хоорондох гийгүүлэгчийг бүх тохиолд хэвээр хадгалсан нь гагц уйгуржин бичгийн хэл байна. xauli, taulai гэх мэтийн үгс бол хойно, дунд үеийн хэлний хэлбэрээр орсон цөөн үгс, дүрэм гажсан, ерөнхий дүрэм нь тэдгээрээс өмнө байсны зөвхөн баталгаа нь болох юм.

Ингээд хэл шинжлэлийн үүднээс хуучин уйгуржин бичгийн хэл бол хоёр эгшгийн хоорондох гийгүүлэгчийг бүх тохиолд дуудаж байсан үе, хятан хэлний өмнө үеийг тусгасан хэл гэж нилээд баттай хэлж болох байна. Энэ нь түүхийн чухам ямар үе вэ гэвэл У зууны өмнөх буюу манай эриний эхний хэдэн зуун жил байж болох юм.



1. Уйгуржин бичгийн хэлийг, өөрөөр хэлбэл, бидний сонирхож байгаа хоёр эгшгийн хоорондох гийгүүлэгчийг хадгалсан хэлийг анх тусгасан үсэг нь бидний уйгуржин гэж нэрлэдэг үсэг биш, өөр үсэг, тухайлбал табгач үсэг байж магадгүй байна.

2. Дурсгал бичгийн зүйлс урьдын цагаас үлдээгүйн хувьд бол энэ нь ноцтой эсрэг баримт боловч нарийвчлан үзэхэд бас шалтгаан байна.

Манай эрин үеийн 11 зууны эцсээр түүхийн давцанд гарч 1У зууны үед шар мөрний хойт тохойд хүчирхэг улсыг байгуулсан, үлэмж соёлтой монгол аймгийг хятадын сурвалж бичигт Тоба гэж, түркийн хадны бичээсэнд табгач гэжээ. "Суй шу" гэдэг түүхэн сурвалж бичигт табгач нар Хятадыг эзлэн авсны дараа, анхан үедээ хааны зарлиг, цэргийн мэдээ сэлтийг "харь" хэлээр бичиж байсан бөгөөд хожим тэдний олонх нь хятад заншилд автагдаж эх хэлээ умартаж, харилцан нэвтрэлцэхгүй болоод, эх хэлээ бүрмөсөн мартахгүйн тул бичигт тэмдэглэн; "төрийн хэл" болгон зарлаад зааж сургах болсон тухай тэмдэглэсэн байна. Энэ маш чухал мэдээнээс юуны өмнө табгач нар хятадыг эзэлсний дараа хааны зарлиг, цэргийн мэдээ зэрэг чухал зүйлээ хятад хүнд, өөрөөр хэлбэл "Суй шу" гэдэг зохиолыг бичсэн хүнд "харь хэл" болох табгач хэлээрээ бичиж байжээ.

Ингэхлээр өөрийн хэлээр бичиж байсан нэг бичиг байна. Цаашилбал, ноёлох аймгийн нэг хэсэг нь хятаджиж эхэлсэн учир төрийн зүгээс хятадад уусах аюулын эсрэг арга хэмжээ авч табгач хэлээ зааж сургах "бичигт тэмдэглэх" болжээ. Энэ нь хятад ойлголтоор бичиггүй байгаад бичигтэй боллоо гэсэн үг бөгөөд хятадын бичгийн хүмүүс өөрийн утга бичгээс бусад бичгийг бичиг биш гэдгээр ийм зөрчилтэй мэдээ гарч байна. Табгач нар анхандаа өөрийн үсэгт бичгээр бичиж байсныг огт үгүйсгээгүй боловч хожим бичигтэй болсон гэж хятад маягийн бичгийг өргөмжлөх дээрэнгүй үзлээ илтгэжээ.

"Вей шу" гэдэг бичигт табгач нар 425 онд мянга гаруй үсэгтэй "шинэ бичиг" зохиов гэжээ. Энэ нь өмнө иш татсан зүйлийг давхар нотлаж байна. Нэгд, "шинэ бичиг" гэхлээр хуучин бичиг гэж түүний өмнө байсан нь илэрхий. хоёрт, мянга гаруй үсэгтэй гэдэг үг сонин байна. Мянга гаруй үсэг гэдэг нь хятадтай адил утга бичигт хэтэрхий цөөн байна. Утга бичгийн үсгийн тоо нь гол төлөв хэдэн мянга түм байдаг. Нөгөө талаар энэ бол үсгийн бичиг биш байжээ. Учир нь үсгийн бичгийн тэмдэг нь хэдэн арваас хэтэрдэггүй. Хянаваас, табгачийн "шинэ бичиг" нь үеийн бичиг байсан бололтой. Чухам үеийн бичиг мянга орчим нийлмэл үсэгтэй байдаг билээ.

Дээр өгүүлсэн "Суй шу" хэмээх бичигт жинхэнэ табгач эх зохиолын нэр 12-ыг дурдсаны ихэнх нь үг хэлний сурах бичиг, толь бичгийн зүйл байна. Энэ нь манай өвөг дээдэс синоцентризмийн аюулыг сайтар ойлгож, эх хэл бичгээ синоцентризмтэй тэмцэх хурц зэвсэг болгон ашиглах гэсэн ухамсартай оролдлого байлаа.

Табгач хэлээр бичсэн зохиол хятадаас өөр хэлээр бичсэн бусад зохиолын золгүй хувь заяаг хуваалцан их үндэсний дээрэнгүй үзэлтний ширүүн гарт өртөж, устгагдан үгүй болж, бидний гар дээр хүрч ирсэнгүй.

Судар бичигт үлдсэн цөөн тооны табгач үгийг ажиглан шинжвэл, нилээд сонин баримт тохиолдож байна. Жишээлбэл, "бичээч" гэхийг bitikčin гэж байна. Энд үгийн үндсэнд i эгшгийн өмнө орсон "t" гийгүүлэгч "č" болоогүй байгаа нь табгач хэлийг анх монгол хэл гэж үзэж болох нэг чухал шинж дарүй мөн. Г.Д.Санжеев гуай монгол хэлний материалыг алтай, хамниган хэлний материалтай харшуулан үзсэнийг үндэс болгон энэ үзэгдлийг V11-X зууны үед байсан гэж үзсэн билээ.[2] Бид одоо үг үзэгдлийг наад зах нь манай эриний эхний хэдэн зуун жилд байсан гэж лавтай хэлж болох байна.

Бид эдүүгээ табгач нарын хэлний тухай лавтай мэдлэгтэй болсон гэж хэлж болох ахул хүннү нарын хэлний тухай тийм биш байна. Хүннү нарын хэлийг бид анх монгол хэл гэж үзэж байгаа боловч энэ асуудал маргаантай хэвээр байна.

Бид ингээд монгол хэлний түүхийг үечлэх асуудлыг нилээд нарийвчлан тавих бололцоотой болов. Хэлний материал дээр үндэслэн, бичиг үсэг болон бусад материалыг харгалзан монгол хэлний түүхийг эртний, дундад, шинэ гэж гурван үе болгон хуваах болох байна.

Эртний үе нь тодорхой бус цагаас эхлэн барагцаалбал V зууны үе хүртэл үргэлжилжээ. Эртний үеийн хэлний гол онцлог нь эр a, i, o, u дөрөв, эм ä, ï, ö, ü дөрөв, нийт найман энгийн эгшигтэй эгшгийн хоорондын гийгүүлэгч бүх байдалд хадгалагдсан, орчин цагийн хэлэнд эгшгээр эхэлсэн үгийн эхэнд p, f, h гийгүүлэгч орсон, бүх гийгүүлэгч нь эр эмээр ялгардаг ийм хэл байх билээ. Мөн тэрчлэн s, t гийгүүлэгчийн дараа i эгшиг ордог, ц, з, гийгүүлэгч байхгүй байв. Энэ үеийн хэлний бичгийн дурсгалын зүйл бидний гар дээр хүрч ирсэнгүйг дээр өгүүлсэн. Табгач нарын ном зохиолын нэрсээс гадна хятад хэлээр үлдсэн орчуулгаас хятаны үеийн яруу найрагчдын тансаг шүлэг, түүний дотор ордны жүжигчинд хайр сэтгэлээ өгсөний улмаас цаазаар авхуулсан хатан Суань-ийн шүлэг байсныг мэдэж болно.

Монгол хэлний түүхийн 11 үеийн 1 шат нь V зууны



үеэс XIV зууны эхэн хүртэл үргэлжлэв. Энэ үеийн хэлний онцлог нь i нь авиалбарын чанараа алдаж, монгол хэлэнд урдуур, хойгуур хэлэгдэх хоёр хувилбартай i эгшиг болсон нь нийт авианы тогтолцоонд нөлөө үзүүлж, хэлний дунд өгүүлэгдэх å, ô, û эр эгшиг бүй болгоход хүргэв. Энэ үеийн хэлэнд үгийн эхний h хадгалагдсаар байв. Үйл үг эр эм хүйсээр ялгарч /тодотгогч, тодотгуулагч хоёр/ тоогоор зохицдог байснаас гадна 3-р биеийн төлөөний үг хэрэглэгдсээр байв.

Энэ үеийн гол дурсгалын зүйл нь "Монголын нууц товчоо"/1240/, Гунгаажалцаны "Зүрхний толт"/1242/ зэрэг байна. Энэ бол монгол хэлний эгшгийг чанга, хөндий, саармаг гэж гурван бүлэг болгосон бидний мэдэж байгаа анхны зохиол юм. "Бидний мэдэж байгаа" гэж миний цохон хэлдгийн учир бол "Монголын нууц товчоо" анхны товчоо гэж болохгүйн адил монгол хэлний эгшгийг эр эм хоёр бүлэг болгон ангилсан "Зүрхний толт" үүний өмнө байсан байж болно. 1305 онд бичсэн Чойжи-Одсэрийн "Зүрхний толт" ийм дүгнэлтэд хүрэхийн нэг шижим болж байна. Энэ үед могол, дагуур, монгор, баоань, дунсян хэл тасран гарсан байж болно.

11 үеийн 11 шат нь XV11 зууны үеийг хүртэл үргэлжлэв. Энэ үеийн хэлний онцлог гэвэл урт эгшиг нэлэнхийдээ тогтолцоотой болж, үгийн эхний h алга болж, хос эгшиг бүй болж, š, p авиалбар бүй болов. Үйл үгийн хүйс, тооны зохицол /хааяа нэг гажсан зүйл үлдэж/, 111 биеийн төлөөний үг бий болов. Уйгур, перс үг үгсийн санд нилээд нэвтрэн оров.

111 үеийн эхний шат нь XV11 зууны дунд үед эхлээд XX зууны дөчин хэдэн он хүртэл үргэлжлэв.* Энэ шатны эхэнд монгол хэл зүйн байгуулал эдүүгээгийн байдлаар бүрэлдэн тогтов. Ойрд хэл, буриад хэл биеэ даасан үндэсний хэл болох замыг олов. Ойрд тод бичигтэй болж, буриад нар өөрийн бичигтэй болох оролдлого хийв.

111 үеийн 11 шат нь XX зууны дөчин хэдэн оноос эхлэн эдүүгээ хүртэл үргэлжилж байна. Энэ үед БНМАУ-д орос үсэг дээр үндэслэсэн шинэ үсэг авч хэрэглэсэн нь бичгийн хэлний хөгжилд үлэмжхэн нөлөө үзүүлэв. Энэ үед монгол хэлэнд зүг чигийн тийн ялгал төгс хэлбэржиж, зарим хуучирсан хэлбэр бичгийн хэлэнд хэрэглэгдэхээ больж, үй олон шинэ нэр томъёо, үг хэллэг, нутгийн аялгууны зарим үг, нилээд тооны харь гаралтай үгс орос хэлээр дамжин бичгийн хэлний үгсийн санд нэвтрэв.

Ийнхүү монгол хэл 2 мянга орчим жилийн дотор харилцан өвөрмөц ялгаатай хоёр түүхэн үеийг өнгөрөөж, 111 үеийн 11 шатанд:

1. Төв монгол,
2. Буриад,
3. Ойрд,
4. Монгор,
5. Могол,
6. Дагуур,
7. Баоань,
8. Дунсян эдгээр найман хэл болон салбарлажээ.

Эдгээр хэл нь дотроо олон аялгуу болон хуваагджээ.

Хэл зохиолын хүрээлэнгийн хэл бичгийн мэргэжилтэн нар их дээд сургуулийн багш нартай хамтран эдгээр хэл аялгууны харшуулсан хэл зүйг бичиж дуусаад, одоо редакторлах ажилд ороод байна.

Бидний энэ бүтээл ямар ч өө сэвгүй, өв тэгш бүтээл болоогүй, манай шинжлэх ухааны өнөөдрийн төвшин, бидний мэдлэг чадварын хир тийм бүтээл гаргах бололцоог хангаж чадахгүй байгааг бид сайн мэдэж байна. Гэвч олон эрдэмтний саналыг нэгтгэсэн энэ бүтээл монголын судлалд өчүүхэн боловч нэмэр оруулж, ялангуяа их дээд сургуулийн оюутан нарт тухайн салбарын гарын авлага болж чадах байх гэж найдаж байна.

1973 оны 6-р сард БНМАУ-ын ШУА-ийн бүх гишүүдийн хурал дээр тавьсан илтгэл.

Некоторые вопросы сравнительной граммати-ки монгольских языков и диалектов.

В статье содержится сведение о том, что групной лингвистов создается сравнительная грамматика монгольских языков и диалектов.

В статье в связи с этим делается попытка осветить некоторые проблемы исторического развития монгольского языка, в частности, дать его периодизацию в новом аспекте.



## ИЗ ПИСЬМЕННЫХ ТРАДИЦИЙ КОЧЕВНИКОВ ЦЕНТРАЛЬНОЙ АЗИИ

Опыт письменности кочевников Центральной Азии представляет исключительно большой научный интерес для истории письма. Он имеет непосредственное практическое значение и в создании новых систем письма для бесписьменных народов.

Монголы-кочевники на протяжении своей долгой истории создали добрую дюжину различных систем письма. Если сюда включить и письменные системы древних монголов такие, как киданьские, то число их может увеличиться по меньшей мере на пять-шесть.

Тюрки-кочевники в творчестве создания новых письменных систем не уступали своим сородичам монголам.

Все эти многочисленные системы письменности кочевников Центральной Азии принадлежали [illegible], может быть, даже трем типам письма. Монгольск[illegible] квадратное, соёмбо, горизонтальное квадратное, тибето-монгольское и тюркское брахми были слоговыми, уйгуро-монгольское, заяпандитское, маньчжуро-монгольское, арабо-монгольское, латинизированное монгольское, Вагиндры и новое монгольское, основанное на русской кириллице, тюркское орхонское, уйгурское, арабо-тюркское и др. были звуковыми письмами , причем арабо-тюркское было консонантным, орхонское и уйгурское можно считать консонантно-вокализированными, уйгуро-монгольское, заяпандитское, латинизированное монгольское, новое монгольское и др. -вокализированно-консонантными. Киданьское "большое письмо", судя по тому, что оно состояло из нескольких тысяч знаков, было в основном логографическим. Однако слово часто писалось комплексом сложных знаков, каждый сложный знак которого, по-видимому, представлял собой морфему или слог. Киданьское "малое письмо" было слоговым или даже звуковым.

Из всех этих разношерстных систем письма наибольший интерес для нас представляют и по своему научному значению, и по своей исторической роли орхонское, уйгурское и уйгуро-монгольское письма.

1. Прежде всего несколько слов об орхонском письме тюрков. Это письмо в науке называется по разному: тюркское руническое, орхоно-енисейское руническое, орхоно-енисейское. Ни одно из этих названий нельзя считать строго научным. Более подходящим по месту нахождения важнейших памятников названием было бы орхоно-толаским, однако, ради кратности называют его у нас орхонским.

В орхонском письме 11 мужских, 11 женских, 5 бесполых, 3 двойных согласных /мы позволили себе употреблять древнемонгольские грамматические термины, считая их более подходящими для объекта нашего доклада/.

| № | Мужские буквы | Транслитерационные знаки | Женские буквы | Транслитерационные знаки |
|---|---|---|---|---|
| 1 | | $b^I$ | | $b^2$ |
| 2 | | $\gamma^I$ | | $g^2$ |
| 3 | | $d^I$ | | $d^2$ |
| 4 | | $y^I$ | | $y^2$ |
| 5 | | $q^I$ | | $k^2$ |
| 6 | | $l^I$ | | $l^2$ |
| 7 | | $n^I$ | | $n^2$ |
| 8 | | $n^I$ | | $n^2$ |
| 9 | | $r^I$ | | $r^2$ |
| 10 | | $s^I$ | | $s^2$ |
| 11 | | $t^I$ | | $t^2$ |

Таким образом, признак деления согласных на мужские и женские был одним из важнейших фонематических признаков согласных в орхонском письме. Что касается бесполых, то здесь такое же явление, что и гласный i в среднемонгольском и новомонгольском.

В орхонском негубные гласные классифицируются на узкие и широкие, но не делятся на женские и мужские.

-a, ä
-i, ï

И это понятно. Не было никакой надобности классифицировать гласные, в частности, негубные гласные на мужские и женские, так как большинство согласных делится на мужские и женские и в одном слове не могут встречаться мужские и женские буквы.

$qit^1$ (a)n — "киданьˮ
$il^2$ — "государство"
$ïd^2$ (ï) — "господин"
$ïl^2$ t ä — "в государстве"
$t^1$(a)$b^1$ γ(a)čqa — "Тавгачу"
$b^1$(a γa $t^1$ (a)$r^1$ $qan^1$ — "бага таркан"

Губные гласные, наоборот, классифицируются на женские и мужские, но не делятся на узкие и широкие.

-o, u
-ö, ü

В древнетюркских языках широкие губные гласные не встречаются в непервых слогах. Следовательно, речь идет о том, почему широкие и узкие губные гласные обозначаются одними и теми же знаками в первом слоге:



$ol^1$ (u)$r^1$ $ur^1$ — "оседающий"
$t^1ur^1$(u)q — "тощий"
$b^1$uqa — "бык"
$öl^2$ $ür^2$ $t^2$(ä)čï — "убийца"
üç(ä)$gün^2$ — "трое, втроем"

Другой интересующий нас вопрос в системе гласных орхонского письма-это деление на мужские и женские, нарушающее не только систему гласных, но и общую систему письма.

ög — "мать"
$kün^2$ — "рабыня"
$qul^1$ — "раб"
$b^1$u — "этот"

2. Наши историки считают, что некоторые древние монгольские племена, в том числе протомонгольские племена хунну, пользовались орхонским алфавитом, что подтверждением этого служат "тамги", обнаруженные на археологических находках времен царства хунну и идентичные со знаками орхонского письма, что в пользу этих предположений говорят также китайские источники.

При допущении существования письменности у хуннов и использования ими орхонского алфавита с новой силой возникает вопрос о языковой принадлежности хунну, изучением которого занималось не одно поколение ученых. Более обстоятельно вопрос о языковой принадлежности хунну изучен в работах некоторых монгольских ученых. Они в связи с этногенезом хунну и приходят к выводу, что хунну были "монголоязычным народом". Мы считаем, что можно согласиться с их основными выводами с некоторыми замечаниями чисто лингвистического порядка. И это нам представляет возможность высказать некоторые соображения, правда, весьма гипотетического характера относительно системы письма у хунну.

1/ Во всех отношениях очень вероятно существование у хунну письма "основанного на орхонском алфавите";

2/ Хуннуское письмо могло быть лишь только консонантно-вокализированным;

3/ Согласные в письменной системе хунну классифицируются на мужские и женские;

4/ Интервокальные согласные, наверное, отмечались соответствующими знаками;

5/ В хуннуском были, по всей вероятности, четыре буквы, обозначающих восемь гласных;

6/ С достаточной долей уверенности можно сказать, что негубные гласные классифицируются на широкие и узкие, а не делятся на мужские и женские.

7/ Также не исключена возможность деления губных

гласных только на широкие и узкие, однако вероятно и деление губных на мужские и женские.

3. Система гласных в уйгурском письме представляет большой интерес.

Губные гласные в уйгурском письме, как и в орхонском, классифицируются только на женские и мужские.

- o,u
- ö,ü

Негубные же гласные, классифицируются на широкие и узкие, а широкие, в свою очередь, в начале слова на мужскую и женскую:

- a
- ä
- i,ï

Таким образом, система гласных в уйгурском письме отличается от таковой в орхонском лишь тем, что в анлауте различными знаками обозначаются мужской, широкий, негубной гласный звук и женский, широкий, негубной гласный. На первый взгляд может это казаться незначительным нововведением. Однако это было чрезвычайно существенным новшеством, вызванным отсутствием фонематического различия между мужскими и женскими согласными в уйгурском языке и позволяющим устанавливать мужскую оглосавку приблизительно 13% слов уйгурского лексического запаса. В уйгурском письме сохранили фонематичность одни только неносовые заднеязычные мужские и женские согласные.

4. Система гласных уйгуро-монгольского письма внешне тождественна системе гласных в уйгурском. Эта кажущаяся тождественность легко опровергается тем, что в монгольском знаками обозначается одна фонема, а не две, что имеет место в уйгурском письме.

- a
- ä.
- i
- o,u
- ö,ü

Уйгурский алфавит кажется специально созданным исключительно для монгольского языка. Ни уйгурскому, ни староузбекскому /чагатайскому/ так хорошо он не подходит, как среднемонгольскому.

1/ Одним из путей преоделения диалектного барьера в уйгуро-монгольском письме было обозначение женских, губных гласных буквой и мужских губных буквой Так, слово представители диалекта, где отсутствует гласный ö, произносили как



ütegüs ,а представители диалекта, где наличествует ö, произносили как ötegüs.

В данном случае более точная передача гласных как в квадратном письме /ötögüs / являлась бы дополнительным препятствием на пути к овладению общемонгольским письмом представителями диалектов, в которых отсутствует гласный ö.

2/ Обозначение узких, негубных гласных одной буквой нельзя объяснить ни уйгурским заимствованием, ни ограниченностью графических средств уйгуро-монгольского письма. Вполне можно было обозначить мужской, узкий, негубной гласный знаком /"зубец"+"палочка"+ось/, а женский, узкий, негубной -знаком /палочка + ось/, ведь нечто подобное было сделано при обозначении широких, негубных: a- /"зубец" + "зубец"/ и ä- /"зубец"/. Спрашивается, может быть, в среднемонгольском был только один узкий, негубной гласный? Чойджи-Одсэр по сведениям Данзан-дагвы в своей книге "Сердечный покров" /1305 г./ писал: "нейтральные также делятся на мужские нейтральные и женские нейтральные... Эти четырнадцать нейтральных букв, следуя за сильной начальной буквой, становятся мужскими нейтральными, а когда они следуют за слабой начальной -женскими нейтральными. Например: abasiγ, ägäsig, jarliγ, järlig и т.д. "Таким образом, Чойджи-Одсэр недвусмысленно говорит, что в средне-монгольском языке начала XIV в. существуют мужские и женские нейтральные. Правда, он говорит о мужских и женских нейтральных буквах, но, как мы выше упомянули, нейтральная гласная буква -одна, следовательно речь идет о четырнадцати слогах с гласной , которая передавала женский и мужской нейтральные гласные звуки.

Все это говорит о том, что мужской и женский нейтральные гласные были вариантами одной и той же фонемы.

3/ В уйгуро-монгольском письме не было никакой надобности обозначать разными знаками непервые широкие негубные гласные, поскольку гласный первого слога определяет мужскую или женскую огласовку последующих широких негубных.

a — ača
ä — äčä

4/ В уйгуро-монгольском мужские заднеязычные γ и q /x/ чаще обозначаются разными знаками, что, пожалуй, можно считать уйгурским влиянием. Вполне можно было обойтись без этого различия, так как в диалектах они чередуются:

-qalaqa γalaqa

-qubisqal qubisγal

Но, с другой стороны, обозначение одним знаком согласных g и k нельзя объяснить исключительно уйгурским влиянием. Слово представители одних диалектов читают как kätä, представители других- gätä.

В новомонгольском языке g и k употребляются перед i в словах с мужской огласовкой. Это доказывает, что ко времени складывания новомонгольского языка исчезает заднеязычный гласный i, что в свою очередь повлияло на орфографию: ǰoqiqu < ǰokiqu

5/ В случае надобности в уйгуро-монгольском письме отражены фонетические признаки согласных весьма тонко. Например: не безоснования обозначены знаком / urad' "урат"/ звук d' с придыханием, знаком / äd "вещь"/ звук d без придыхания.

В современном монгольском языке существуют два аффикса, которые многие специалисты, в том числе крупные, путают и обозначают графически одинаково через -"д". Однако, они представляют собою самостоятельные морфемы, разные не только по значению, но и разные по своему фонетическому облику, морфологическим характеристикам и графическому изображению в прошлом.

а. Один из этих аффиксов произносится глухо с придыханием /d' / и имеет фонетический вариант s в диалектах, что его можно заменить звуком s, другой - звонко /d /, не заменяется звуком s.

б. Аффикс -d присоединяясь к качественным именам, образует глаголы со значением увеличения или уменьшения качества, выраженного основой: Например, bayad "уменьшаться". Аффикс -d' образует глаголы со значением негодности качества, из-за его величины. Например: bayad̀ "быть меньше чем надо".

в. К словам с аф. -d̀ присоединяется аф. побудительного залога -γa, к словам с аф. -d -аф. побул. з. -ūl. Например: bayad̀γa "уменьшать", bayadūl "оказываться меньше чем надо".

г. Аф. -d в уйгуро-монгольском письме изображается через /-da, -dä /, аф. d̀ через, а перед гласными -через /d̀ d /. Напр. bayada, bayad̀, bayad̀duγsan "уменьшавшийся". Аф. -d̀ в квадратном письме изображается через (d) и (t'), что рекомендует его, квадратное письмо, не с лучшей стороны.



5. Автор квадратного письма Пагва лама классифицирует гласные на мужские, женские и бесполые, на широкие и узкие, а широкие, негубные -на полуширокий и широкий. Это было двойным нарушением традиций. Во-первых, он губные классифицировал на мужские и женские, что было преждевременным новаторством; во-вторых, он нарушил принцип классификации гласных по фонематическим признакам. Кроме того, в квадратном письме слова писались по слогам раздельно, что было шагом назад по сравнению с уйгуро-монгольским письмом. Буквы квадратного письма большой частью состоят из многих элементов. Например: выражение ängkä äsän boltuγai "Да будет мир и благополучие" в квадратном письме состоит из 68 элементов, а в уйгуро-монгольском -из 22 элементов.

Все эти недостатки квадратного письма вместе взятые предрешили судьбу его. Несмотря на содействие государственной власти, оно не смогло вытеснить с исторической сцены "неясное" уйгуро-монгольское письмо, наоборот, само после гибели Юаньской империи сошло на нет, оставшись в употреблении лишь в архитектурных украшениях и в надписях на печатях.

Квадратное письмо не сыграло положительной роли в развитии монгольской национальной культуры. Оно задерживало распространение уйгуро-монгольского письма, препятствовало зарождению и укреплению единой, общемонгольской культуры. Однако, квадратное письмо имеет и некоторые положительные стороны. Оно было хорошо приспособлено для передачи звуков иноязычных заимствований и довольно точно отражало звуковой строй живого языка, вследствие чего в настоящее время служит ценным материалом для науки. Наконец, оно было специально государством созданным интернациональным письмом для разноязычных народов Монгольской империи, чтобы они писали на своих собственных языках единым "государственным письмом".

Такое "ясное" письмо, как квадратное, могло стать общенародным только при условиях, когда коллектив, говорящий на одном диалекте, играет исключительную роль в духовной жизни всего общества, нормы его диалекта становятся нормами общенародного литературного языка.

Такие условия в Монголии окончательно складываются в трицатых годах XX века и монголы переходят на новую письменность, основанную на русской графике. Это было событием чрезвычайно важным в жизни всего монгольского народа. Благодаря этому и энергичным мерам, принятым со стороны народной власти, Монголия становится страной сплошной грамотности.

В новомонгольском письме негубные гласные классифицируются на мужские, женские и нейтральные, на широкие и узкие, а губные гласные – на мужские и женские, на широкие и узкие.

Все согласные в новомонгольском – нейтральные.

Таким образом, завершились некоторые общие тенденции развития долголетней истории письма кочевых народов Центральной Азии:

1. Согласные перестают классифицироваться на мужские и женские.

2. Гласные классифицируются на широкие и узкие, на мужские, женские и нейтральные.

В сб. "Роль кочевых народов в цивилизации центральной Азии" г. Улан-Батор 1974 г. стр. 185-191.



## ТӨВ АЗИЙН НҮҮДЭЛЧДИЙН БИЧИГ ҮСГИЙН УЛАМЖЛАЛААС

Товчлол

Төв Азийн нүүдэлчдийн үсэг бичигтэй болж ирсэн туршлага нь зөвхөн шинжлэх ухаанд төдийгүй, бичиг үсэггүй ард түмэнд бичиг үсгийн шинэ систем боловсруулахад нь ч практикийн чухал ач холбогдолтой юм.

Зохиогч, монголын нүүдэлчид түүхийнхээ урт удаан хугацааны дотор арван хоёр бичиг бүтээжээ, хэрэв монголчуудын түүхийн эрт үед хамаарах кидани бичиг зэргийг нэмэх юм бол энэ тоо наад зах нь тав зургаагаар өснө гээд Төв Азийн нүүдэлчдийн бичиг үсгийн тогтолцоог хоёр юмуу гурван төрөлд багтааж болно гэжээ. Үүнд, монголын дөрвөлжин, соёмбо, хэвтээ дөрвөлжин, төвд-монгол, туркийн брахма бичгүүдийг үет үсэгтэй, уйгуржин монгол, Зая бандидын "тод бичиг", манж-монгол, араб-монгол, латинчилсан монгол, Вагиндрын үсэг, кирилл монгол, орхоны түрэг, уйгур, араб-түрэг зэрэг бичгүүдийг авианы үсэгтэй бичигт багтаан үзсэний дээр араб-түрэгийг гийгүүлэгчит, орхон, уйгур хоёрыг гийгүүлэгч-эгшигт, уйгуржин монгол, Зая бандидын "тод бичиг", латинчилсан монгол, кирилл монгол тэргүүтнийг эгшиг-гийгүүлэгчит бичиг хэмээн ялгасан байна. Мөн Киданы хэдэн мянган тэмдэг бүхий "их бичгийг" утга үсэгт, "бага бичгийг" үет юмуу бүр авианы үсэгт бичигт тус тус хамааруулсан нь сонирхолтой байна.

Зохиогч цааш нь, эрдэм шинжилгээний ач холбогдол болон түүхэн үүргийнхээ хувьд бидний сонирхлыг ихэд татаж буй орхон, уйгур, уйгуржин монгол бичгүүдийг тус тусад нь нарийвчлан авч үзэхийн хамт тухай тухайн зүйл дээр өөрийн саналыг дэвшүүлжээ. Жишээ нь, түрэгийн орхон бичгийг эрдэмтэд түрэгийн руни, орхон-енисейн руни, орхон енисейн гэх зэргээр нэрлэж ирснийг шинжлэх ухааны үүднээс үзвэл аль нь ч оновчтой биш гээд уг нь орхон-туулын юмуу товчоор орхоны бичиг хэмээн нэрлэвээс зохимжтой юм гэсэн байна. Мөн манай түүхчид, эртний монголын зарим овог, түүний дотор хүннү нар орхон цагаан толгой хэрэглэж байсан, хүннүгийн хаанчлалын үеийн археологийн олдворын "тамга" орхон бичгийн тэмдэгтэй таарч байгааг нотолгоо болгож буй гэдгийг дурдаад монголын зарим эрдэмтдийн хүннүг "монгол хэлтэн" байсан гэдэг дүгнэлт хийж байгааг зохиогч цэвэр хэл шинжлэлийн зарим нэгэн тайлбартайгаар зөвшөөрч болох юм гээд хэрэв хүннү бичигтэй байсан ахул,

тэдний бичгийн тогтолцоо дор дурдсан онцлогтой байж болох юм. Үүнд:

1. Бүх л талаас үзвэл "орхон цагаан толгойд суурилсан" бичигтэй байсан байж тон магадгүй;
2. Гийгүүлэгч-эгшигт бичиг байсан байх;
3. Гийгүүлэгч нь эр эмээр ялгардаг;
4. Хоёр эгшгийн хоорондох гийгүүлэгчийг тусгай үсгээр тэмдэглэдэг;
5. Найман эгшгийг дөрвөн үсгээр тэмдэглэдэг байжээ;
6. Уруулын бус эгшиг нь эр, эмээр биш, уужим, уйтнаараа ангилагдана;
7. Уруулын эгшиг нь уужим уйтнаараа ангилагдаж болохоос гадна эр, эмээр ч ангилагддаг байсан байж магадгүй гэжээ. Тэгээд уйгур, орхон хоёр бичгийн ялгааг гаргасны дээр уйгуржин монгол бичгийн цагаан толгойн тогтолцоо нь уйгур эгшгийн тогтолцоотой гаднаас нь харахад адилавтар, нарийн дээрээ монгол хэлний өвөрмөц байдлаас шалтгаалан нилээд өөр шинжтэй байгааг дөрвөлжин бичгийн тогтолцоотой уялдуулан тайлбарлажээ.

Зохиогч, монголчууд хэл аялгуундаа зохицсон бичиг үсэг сонгон хэрэглэх гэж мэрийсээр ирсэн боловч удаа дараагийн оролдлого нь бүтэмжтэй бололгүй байсаар XX зууны дөчөөд оны үед сая орос бичигт үндэслэсэн шинэ бичиг үсэг сонгон авч хэрэглэсэн нь монголын ард түмний амьдралд маш чухал ач холбогдолтой үйл явдал болсны дээр Төв Азийн нүүдэлчдийн бичиг үсгийн урт удаан хугацааны түүхэнд гийгүүлэгч эр, эмээр ангилагдахаа больж, эгшиг нь уужим, уйтан, эр, эм, саармаг хэмээн ангилагддаг болсон зэрэг зарим нэгэн ерөнхий хандлага нь нэгэн тийш болжээ.



## "БА"-ГИЙН УЧИР

Зөвлөлтийн нэрт монголч эрдэмтэн Г.Д.Санжеев Монгол улсад шинэ үсэгтэй болсны дараахан 1958 онд гаргасан "Монгол хэлнүүдийн харшуулсан хэл зүй" гэдэг номынхоо нэгдүгээр ботид манайд шинэ үсэг хэрэглээд арваад жил болсны туршлагыг дүгнэн бичихдээ орчин үеийн монгол үндэсний бичгийн хэлний цаашдын хөгжлийн тоймыг гаргасан юм.

Профессор Г.Д.Санжеев 1941-45 онд БНМАУ-д чухамдаа хуучин бичгийн хэлийг халж, шинэ бичгийн хэлтэй болсон биш, зөвхөн үсгээ өөрчилсөн ом гэж дурдаад орчин цагийн монгол бичгийн хэл нь хуучин монгол бичгийн хэлний бүх ололттой зүйлийг гаягдан хаях биш, харин монголын ард түмний олон зуун жилийн турш хуучин бичгийн хэл, Халхын аялгуу, Өвөр монголын аялгуу, бусад монгол аялгуунд хуримтлуулсан тэрхүү ололтыг бие дээ шингээсэн хуучин монгол бичгийн хэл Халхын аялгуун дээр үндэслэн шинээр хэлбэржиж цааш хөгжинө гэдэг нь энэхүү бичгийн хэл, хуучин бичгийн хэлний хэлбэртэй байхдаа олсон бүх ололтыг үл хайхран, уран үгийн мастеруудын ардын ярианы хэлнээс мянган жилийн турш сонгон авч боловсруулсан зүйлийг, амьд ярианы хэлнээс, ялангуяа үгийн сан, найруулгын хувьд аль сайн зүйлийг нь шилэн авч боловсруулан хуримтлуулсныг орхиж, бичгийн хэлийг нутгийн аялгууны зэрэгт буулгана гэсэн хэрэг огт биш билээ... Орчин үеийн монгол үндэсний хэлэнд бөгөөд, хийгээд, ба /хэлсэн нь гэх мэтчилэн үйлт нэртэй хэрэглэгддэг нь/ мэтийн хуучин монгол бичгийн хэлний элементүүд байгаа бөгөөд орчин цагийн бичгийн хэлэнд эдгээрийг ашиглахгүй байж болно гэхэд бэрх байна" гэж бичсэн байна.[1]

Тэр чухал цаг үед, өөрөөр хэлбэл нэг талаар шинэ бичигтэй болоод удаагүй байсан, нөгөө талаар манайд хэл бичгийн онолын бэлтгэл бүхий мэргэжилтэй хүмүүс цөөн байсан тэр үед проф. Г.Д.Санжеев монгол үндэсний бичгийн хэлний бүтэц, цаашдын хөгжлийн зүй тогтоолыг нарийн тодорхойлсон нь үлэмжийн их ач холбогдолтой юм.

Шинэ үсэг хэрэглэснээс хойш өнгөрсөн гуч гаруй жилийн дотор монгол бичгийн хэлний хөгжиж ирсэн түүхийн бодит баримт Г.Д.Санжеевийн үг хичнээн зөв байсныг нотолж байна.

Нийгмийн бүх гишүүдийн харилцах хэрэглүүрийн хувьд нийгэмд бүхэлд нь үйлчилж байдаг хэл нь өөрийн хөгжлийн объектив зүй тогтоол ёсоор хөгжихөөс бус, нийг-

мийн анги, хэсэг бүлэг, тэдгээрийн төлөөлөгчдийн тогтоосон тааллыг дагадаггүй юм. Хэлний хөгжлийн зүй тогтолыг мэдэх явдал бол өргөн олон түмний хэлний боловсролыг дээшлүүлэх тухай намын бодлогыг гүйцэтгэхийн нэг чухал нөхцөл юм. Шинжлэх ухаан техникийн хувьсгалын үед намын энэ бодлогын ач холбогдол улам их болж байна. Иймд бид хэлний ямарваа үзэгдлийг судлахдаа хэлний хөгжлийн объектив зүй **тогтолд** нийцсэн дүгнэлт хийхийн тулд өөрийн **субъектив** бодлын үүднээс биш, арвин их материалыг тал бүрээс нь сайтар судалж байж сая дүгнэлт хийх хэрэгтэй юм.

Зарим хэл шинжлэгчид орчин цагийн монгол бичгийн хэлний үндэс нь Халхын аялгуу, иймээс тус аялгуунд байхгүй "ба" гэдэг холбоосыг бичгийн хэлэнд хэрэглэж болохгүй гэсэн маргаан гаргаснаас хойш нилээд удав. Ж.Бадраагийн "Дөрвөн /ба/ минийх биш" гэдэг өгүүллийг бид мартаагүй байна. "Ба"-гийн тухай маргаан одоо ч тасраагүй байна. Энэ нь өнгөцхөн харахад ганц үгийн тухай дэмий их маргаан гаргаж байна гэсэн сэтгэгдэл төрүүлж магадгүй. Гэвч чухамдаа тийм биш байна.

Холбоо үг "ба" нь байгаль ертөнц, хүний нийгэмд түр орших үзэгдлийг биш, байгаль ертөнц, хүний нийгэм байж, хүний хэл байсан цагт мөнх орших харьцааг, өгүүлбэрийн тэгш эрхтэй гишүүдийн хоорондын харьцааг заах үг юм.

Өгүүлбэрийн тэгш эрхтэй гишүүд буюу зэрэгцсэн гишүүдийн хоорондын харьцаа бол байгаль ертөнцийн нэг төрлийн үзэгдлүүдийн хоорондын харьцаа гэсэн үг бөгөөд хэрэг дээрээ бодит зүйлийн хамгийн ерөнхий харьцааны нэг, цаашилбал бодит зүйл байсан цагт, матери байсан цагт ямагт байх харьцаа юм. В.И.Ленин "Байгаль бол бодитой зүйл ч мөн, хийсвэр зүйл ч мөн, үзэгдэл ч мөн, чанар ч мөн, агшин ч мөн, харьцаа ч мөн"[2] гэсэн билээ.

"Би" өөрөөр хэлбэл оюут хүн /homo sapiens / үг харьцааг нарийн ойлгож байна уу, үгүй юу, хамаагүй, тэр нь хүний хэлэнд тусгалаа олоод ямарваа нэг материаллаг хэлбэрээр илэрдэг байна. Хэл хэлэнд энэ хэлбэр нь өөр өөр байх юм. Гэвч "ба"-гийн тухай асуудал бол зөвхөн энэ үг ямар чухал үг вэ гэдэг асуудал биш, эцсийн эцэст бичгийн хэл, нутгийн аялгуу хоёрын хоорондын харьцааны тухай асуудал, хуучин **бичгийн** хэлний өв уламжлалд **хэрхэн** хандах вэ гэдэг асуудал.

Олон зуун жилийн бичгийн **уламжлалтай** монгол мэтийн дорно зүгийн **оронд хуучин бичгийн хэл**, орчин цагийн **бичгийн хэл хоёрын хоорондын харьцааны асуудал маш** чухал **асуудлын нэг** юм.[1]

Үндэсний хэл бол хөгжлийн дээд **хэлбэр**, доод хэлбэр болох орон нутгийн аялгуунуудыг **захирч** байдаг, бо-



ловсруулсан, сонгомол хэл, хувьсгалын замаар бус, зүгээр улиран хувьсах замаар ч биш, хуучныг хадгалан шинэ утга оруулах, асар их шинэ зүйлийг бий болгон хуримтлуулах замаар хөгждөг билээ.[3] Бичгийн хэлэнд "ба" нь гол төлөв өгүүлбэрийн зэрэгцсэн гишүүн, өөрөөр хэлбэл адил гишүүдийг зааглах, холбох үүрэгтэй байдаг. Энэ үүргийг ярианы хэлэнд яаж гүйцэтгэж байгааг жишээгээр авч үзье.

"Дорж Дагва хоёр ирлээ" гэхэд "хоёр" гэдэг үг байхгүй бол Дорж, Дагва гэсэн хоёр хүн гэж мэдэгдэхгүй Дорждагва гэдэг нэг хүн ирлээ гэсэн үг болно. Энд "хоёр" гэсэн үг нь өгүүлбэрийн зэрэгцсэн гишүүдийг ялган салгах үүргийг гүйцэтгэж байна. Өөрөөр хэлбэл өгүүлбэрийн хоёр тэгш эрхтэй гишүүн байна гэдгийг илтгэж байна. "Ухна ишиг, туулай, чоно гурвын үлгэр" гэхэд "ухна ишиг" гэдэг нь өгүүлбэрийн хоёр гишүүн биш, өөрөөр хэлбэл хоёр амьтны биш, нэг амьтны нэр гэдэг нь "гурав" гэдэг үгийн ачаар мэдэгдэж байна. "Гурав" гэсэн үг нь "ухна, ишиг" гэсэн хоёр үгийг нэгтгэхийн хамт өгүүлбэрийн гишүүдийг зааглах үүргийг бас гүйцэтгэж байна. Ардын дунд "<u>Бие болоод сэтгэл</u> чинь Сумъяа новш дээр ойчсон бол Билжиг юугий минь эргүүлж өгнө үү" гэж дуулдаг. Энэ "болоод" гэсэн үг мөн л ялган салгах үүргийг гүйцэтгэж байна. Эдгээр жишээнээс үзэхэд нутгийн аялгуу, ярианы хэлэнд "хоёр", "гурав" мэтийн тооны үг, "болоод" гэдэг үг бичгийн хэлний "ба" холбоосны үүргийг гүйцэтгэж байна. Мөн тэрчлэн зогсоц нутгийн аялгуу ярианы хэлэнд холбоосны үүрэг гүйцэтгэх байх гэж бодно. Жишээлбэл, "Манай суманд бага дунд сургуультай" гэхэд "бага дунд" гэсэн хоёр үгийн хооронд зогсоц бий байх. Харин үүнийг туршилт авиан зүйн нарийн багаж хэрэглэн судалж үзэх хэрэгтэй юм.

Монгол бичгийн хэлний тухайд бол "ба" холбоос маш эртний дурсгалт бичигт тохиолдож байна. Бидний гар дээр байгаа монгол бичгийн хэлний анхны том дурсгал бичиг болох "Монголын нууц товчооны" 152-р зүйлд "Кара китат тур ба ороба гү улус ба жоба аму"[4] гэсэн үг байна. Энд "ба" гэсэн үгийг "бас" гэсэн утгатай хэрэглэж, дээрхи өгүүлбэрийг орчин цагийн хэлэнд хөрвүүлбэл "Хар хятад бас дагаж оров. Улсаа бас зовоов" гэсэн үг болж байна.

Чойжиодсэрийн 1305 онд төвд хэлнээс монгол хэлэнд орчуулсан "Бодичарьяаватаарад" "Бусад ба эс бөгөөс өөртөө ба, Бусад таалж баясваас над юун тус буй, Баясгалангийн жаргалан түүнийх" гэсэн гурван шад шүлэг байна.[5] Энд тохиолдож байгаа хоёр "ба"-гийн эхнийх нь **өгүүлбэрийн зэрэгцсэн гишүүдийг ялгах үүрэгтэй байгаа** бол хоёр **дахь** нь бас гэсэн утгатай **байна**.

Мөн 1308 онд монголчилсон Чойжи-Одсэрийн нэг номд "эрэгтэй ба хатагтай ба, хөвгүүдийн ба охидын ба, төрөгсөдийн ба, хээлтний ба, адгуусны төрөлд төрөгсөд..."[6] гэж бичсэн байна. Энд "ба" нь өгүүлбэрийн зэрэгцсэн гишүүдийг ялгах үүрэг гүйцэтгэж байна.

Дөрвөлжин бичгийн дурсгалын зүйлд "ба" холбоосыг хэрхэн хэрэглэсэн нь нилээд сонирхолтой юм. 1276 онд тунхагласан Мангалын зарлигт " Жингис кану ба ка'ану ба жарлик дур"[7] гэж бичсэн байна. Энд "ба" дээр дурдсан "Бодичарьяаватаарагийн" орчуулгад гарсантай адил үүргийг гүйцэтгэж байна. 1314 онд тунхагласан Буянтын зарлигт:

"жингис ка'ану
өкөдэз ка'ану
сэчэн ка'ану
өлжээтү ка'ану
күлүг ка'ану ба жарлиг дур"[8]

гэсэн үг байна. Энд "ба"-г зэрэгцсэн гишүүдийн сүүлчийнхийн нь дараа хэрэглэснээс үзвэл мөн л "бас" гэсэн утгатай байна.

Цзюйюнгуанийн бага бичээсний 4-р мөрт "арбан жүгүн бэ батира галбун"[9] /"арван зүгийн бэ бадир галвын"/ гэж бидний сонирхож байгаа холбоос үгийг эм эгшигтэй бичсэн байна. Бичгийн хэлэнд эгшиг зохицох ёсыг нарийн баримталдаг байсан тэр цагт "зүгийн" гэсэн эм үгийн дараа "бэ" гэж бичих нь зүйн хэрэг билээ. Бидний үүний өмнө иш татсан бүх жишээнд "ба" эр үгийн дараа орж байгаа учир эр эгшигтэй байх нь бас л зөв байна. Гэтэл мөнхүү бичээсийн 5-р мөрт "номун бэ өнгэтү хояр биейин"[10] /номын бэ өнгөт хоёр биеийн"/ гэж эр үгийн дараа эм эгшигтэй бичсэн байна.

Уул бичээсийг зохион бичигсэд цалгардаж, алдаа гаргав уу гэтэл тийм биш шиг байна. Учир нь: дөрвөлжин бичиг бол үе үсэгт бичиг юм. Бүх гийгүүлэгч үсэг нь "а" эгшгээр амь орсон гэж тооцогдон, үеийн дунд "а" эгшгийг тэмдэглэдэггүй. Иймээс дараа нь эгшиг тэмдэглэх тусгай үсэг шууд залган ороогүй ахул гийгүүлэгч үсэг нь "а" эгшигтэй үе болох бөгөөд гагцхүү дэвсгэрлэж орохдоо өөрөөр хэлбэл үе төгсгөхдөө ардаа "а" эгшиггүй дан гийгүүлэгчийн үүргийг гүйцэтгэнэ. Дөрвөлжин бичгийн /б/ үсэг нь дангаараа буюу эсвэл өөр гийгүүлэгч үсгийн өмнө орвол "ба" байна. Жишээлбэл, /б,с/ хоёр гийгүүлэгч үсгийг залгаж бичээгүй байвал хоёулаа "а" эгшгээр амь орж, хоёр задгай үе болоод "баса" гэсэн үг болно. /б/ үсгийг /к/ үсэгтэй залган бичвэл үе төгсгөсөн "к" нь амигүй болж "бак" /баг/ гэсэн үг болно. Мөнхүү /б/ үсэг дээр /и/, /о/, /у/, /ө/, /ү/ эгшиг үсгийг



залган бичвэл би, бо, бу, бө, бү гэсэн үе болно. Энэ мэтчилэн дөрвөлжин бичигт "ба" холбоос тавих газар /б/үсгийг дангаар нь бичээд зориуд "бэ" гэж бичих газар /б/ үсэгт /э/ үсэг залган тавьж /бэ/ болгох ёстой байсан бөгөөд бидний гар дээр байгаа дөрвөлжин бичгийн дурсгалын зүйлд чухам ингэсэн аж. Иймд /бэ/ гэж бичихийн оронд анхааралгүйгээс /ба/ гээд /э/ эгшиггүй бичих хялбар, харин /б/ гэхийн оронд андуураад /бэ/ гээд биччихжээ гэж магадтай нутлах аргагүй биз. Дээр иш татсан "номун бэ" гэдгийн эр эгшигт үгийн дараа эм эгшигт холбоос зориуд тавиагүй гэхэд тэр үед одоогийнхтой адил, эдүүгээ эр эм эгшигт үгийг огт ялгалгүй "ба" дагуулдгийн адил эр эм эгшигт үгийн дараа "бэ" холбоос тавьж болдог байснаас болсон хэрэг гэж үзмээр байна. Энэ нь "ба" монгол хэлэнд угаасаа байсан биш, араб хэлнээс уйгур хэлээр дамжин, уйгуржин бичгийн хамт манайд ирсний баримт гэж болмоор санагдана.

Араб бичигт ганц "в" үсгээр тэмдэглэдэг энэ холбоос нь "вэ" "у" гэсэн дуудлагатай эртний түрк хэлнүүдэд орж иржээ. Баласагуны Юсуф гэдэг шүлэгч 1096 онд "Хутаглах билиг" гэдэг сургаалын номыг уйгур хэлээр бичжээ. Энэ зохиолын уйгуржин үсгээр бичсэн эх миний гар дээр байхгүй учраас араб үсгээр бичсэн эхээс нэг жишээ татъя. Уг зохиолын оршил: "хамд-у сипас вэ миннэт вэ өгди тэнри аззэ вэ жэллэка"[11] үгчлэн орчуулбал, хамгийг чадагч /ба/ дээд тэнгэрийн дуурьсах алдрыг магтмуу" гэсэн утгатай үг. Энд "вэ" холбоосыг хэрхэн хэрэглэсэн нь дээр цагт монгол бичгийн хэлэнд "ба" холбоосыг хэрэглэж байсантай, тухайлбал бидний "Банзрагчийн" орчуулгаас иш татсан хэсэгт хэрэглэсэнтэй яг адил байна. Мөн түүнчлэн эртний түрк хэлнүүд, тухайлбал уйгур хэлэнд, орчин цагийн түрк, узбек зэрэг түрк хэлнүүдэд араб хэлний адил орчин цагийн монгол хэлний "ба"-гийн үүргээс гадна "бас", "мөн тэрчлэн" гэсэн утгатай байна. Иймхүү "ба" холбоосын хэлбэрийн талаас нь ч тэр, утгын талаас нь ч тэр, аль ч талаас нь авч үзсэн араб хэлнээс түрк хэлээр дамжин монгол бичгийн хэлэнд орсны бодит баримт байна.

Монгол бичгийн хэлний хөгжлийн замд "ба" нь эгшиг зохицох ёсыг дагахыг больсны дээр[12] "бас" гэсэн утгаа гээж, зөвхөн холбоосын үүргийг гүйцэтгэх болжээ. Үүнийг бид 20-р зууны үеийн Монголын зарим нэрт зохиолч, эрдэмтдийн ном зохиолоос авсан жишээнээс үзэж болно.

Ихэнх тохиолд "ба" холбоос нь өгүүлбэрийн зэрэгцсэн гишүүд өгүүлбэрийг хоорондоо холбох биш, харин

зааглах үүргийг гүйцэтгэж байна.

1. Барлаг боолчуудыг зэрэгцүүлж
Бие ба эхнэрийг хүндлүүлнэ
/Д. Нацагдорж/

2. Далай их Зөвлөлт улс ба
Даяар уужим Монгол улсын
Тасрашгүй найрамдлын хэлхээ
Даруй батжиж улам зузаарав
/Ц. Дамдинсүрэн/

3. Зорьсон хэрэг ба шинжлэх явдлыг хэдийн мартаж, гагцхүү амиа хамгаалах явдлыг урьдал болгов. /Д. Н./.

4. ...адуучин ба багачуудаас хэд хэдийг дагуулан... /Д. Н./

5. ...дотоодын цэргийн эрхтэн ба гадаадын капиталист нарыг устган арилгах... /Ц. Д./

6. Энэ олон гэр барихад шавь ба дацан - гууд их сүйдсэн болно. /Ц. Д./

7. ...зэрлэг бугын адил өнгөтэй ба цог заль гэрэлтэй жавхлантай /Д. Н./

8. ..тус тусын биед авч явсан сэлэм ба шийдэм зэргээр гардан байлдахад... /Д. Н./

9. Хүндэт сануулгын үгс ба илтгэлүүд төгссөний дараа сургуулийн өмнөөс Монгол Ардын Хувьсгалт Намын Төв Хороо ба Засгийн газарт баярын рапорт хүргэхээр олон сурагчид орж ирэв. /Д. Цэвэгмид/.

10. Цагаан хаш чулуун дээр ногоон навчит гал улаан цэцгүүд ба алимын модыг ургуулжээ. /Д. Ц./.

11. ...саяхан ноцсон зулын гэрэлд хүрэн торгон хуучивтар дээл ба атираа болсон хөгшин царай нь ив илхэн харагдана. /Д. Ц./.

12. Галын баруун талд намхан ор засч түүний дээр лам янзын хуучин дээлүүд ба хэд хэдэн эсгий хураажээ. /Д. Ц./.

2, 7, 8, 9, 10, 11, 12-р жишээнд "ба" холбоос нь өгүүлбэрийн зэрэгцсэн гишүүдийн заагийг тодохой болгож байгаа, түүнийг таслагаар /"Зөвлөлт Улс, Монгол Улс" гэх мэтчи - лэн/ сольж болохоор байгаа бол 1, 3, 4, 5, 6-р жишээнээс "ба" -г хасвал өгүүлбэрийн зэрэгцсэн гишүүн биш, өөр өөр гишүүд болж, шал ондоо утга илтгэх болно. "Адуучин ба багачууд" гэдгийн "ба-г" орхивол "адуучин багачууд", "бие ба эхнэрийг" гэдгийн "ба-г" гээвэл "бие эхнэрийг", "зорьсон хэрэг ба шинжлэх явдлыг хэдийн мартаж" гэдгийн "ба-г" хасвал "зорьсон хэрэг шинжлэх явдлыг хэдийн мартаж" гэсэн хэллэг болж, хоёр ижил гишүүний түрүү - чийнх нь дараачийнхаа гишүүний тодотгол, тусагдахууны



үүргийг гүйцэтгэх болж байна. "Баруун ба хойт уулын завсраар" гэдгийн "ба-г" хасвал "баруун хойд уулын завсраар" гэж зэрэгцсэн хоёр гишүүн нэг гишүүн болон хүвирч байна.

Холбоос "ба" бас зэрэгцсэн гишүүдийг зааглан товчлох үүргийг гүйцэтгэж байна. Жишээлбэл, "ярианы хэл", "бичгийн хэл" гэсэн хоёр нэр томъёоны "хэл" гэдэг үгийг давтахгүйн тулд "ярианы ба бичгийн хэл" гэж бичиж байна. "...орос ба зөвлөлтийн уран зохиолыг мэдэхгүй хүн байгаагүй гэж баттай хэлж болно" /Ц. Д./ гэхэд чухамхүү "ба" нь зааглахын хамт товчлох үүргийг гүйцэтгэж байна. Иймэрхүү жишээ хэдийг дурдъя.

...сэтгэл сүнс нь өглөөний ба үдшийн сайхан орны хооронд сүлжин, тэнгэр ба номын гайхамшигт ордныудаар айлчлан... /Д. Н./

Тэр үед хойд ба өмнөд Хятадын ноёдын байлдаан болж байсан... /Ц. Д./

...санамсаргүй бүдүүн бүрээ ба хэнгэрэг цангийн дуу гадна сонсдов. /Д. Н./

Энэ бол Засгийн Газрын ба Намын Төв хорооны байр байсан юм. /Ц. Д./

...социалист ба коммунист нам ажлаа ил явуулах болж, олны дунд нэр алдар нь нэмэгдэж байна. /Ц. Д./

...ийш тийш ажиглан байтал баруун ба хойд уулын завсраар... /Д. Н./

Энэ хаяа хаях зүйлийг өөрийн ба пүүсүүдээс авсан олон янзын юмаар гүйцэтгэж байсан. /Ц. Д./.

Аяа, хөрөнгөтөн этгээдийн үүсгэсэн ба дахин үүсгэхийг завдан байгаа хорт байлдааныг хорсон заналтайяа. /Д. Н./.

Мөн тэрчилэн холбоос "ба" нь өгүүлбэрийн зэрэгцсэн гишүүдийг зааглахын хамт холбох үүргийг гүйцэтгэж байна. Жишээлбэл, ...даруй сэтгэл хөдлөж, улмаар эрт ба одоо/,/ хол ба ойрыг улируулан бодох... /Д. Н./.

Тэгээд олон дацан зэрэг газруудаас ба энгийн хүмүүсээс хүртэл мөнгө зээлдэн цуглуулаад гамина өгсөн. /Ц. Д./.

Үүнд их л зовж өлсөж амьдрах ба багадаа түүхий ус их уусан хийгээд, сувилгаа муудсан ба хатуу баг - шийн гарт нухлагдсан зэргээс бэтэг өвчний хөрөнгө тогтжээ. /Ц. Д./.

Монгол хэлний өгүүлбэрийн зэрэгцсэн гишүүдийн эцсийнх нь хэл зүйн талаар тодорхой хэлбэржсэн өөрөөр хэлбэл тийн ялгалын нөхцөл мэтийн үг хувилгах дагав - рын ил хувилбарыг хэрэглэж, бусад нь "тэг" хувилбартай байдаг. Жишээлбэл, "...тэр эмгэнийг үзвэл өтлөх нас /,/ өлсөх даарах зовлонд хамаг сайн чанараа алдсан хүний шинж байдал үзэгджээ" /Б. Ринчен/ гэхэд "нас", "зовлон"

гэсэн хоёр зэрэгцсэн гишүүний сүүлчийнх нь өгөх оршихын тийн ялгалын ил хувилбартай, түрүүчийнх нь мөн түүний адил өгөх оршихын тийн ялгалд байгаа боловч ил дагавраар биш, "тэг" дагавар гэгчээр уул харьцаагаа илтгэж байна. Гэвч утгыг лавшруулан тодотгох хэрэгцээтэй газар эцсийн бус зэрэгцсэн гишүүн ил дагаврыг хэрэглэдэг бөгөөд ийм тохиолдолд холбоос үг хэрэгтэй болж, "ба" зэрэгцсэн гишүүдийг холбох үүргийг гүйцэтгэж байна.

Бид "ба" холбоосын үүсэл, гүйцэтгэх үүргийн тухай дээр өгүүлсэн. Одоо түүний орчин цагийн монгол хэлэнд эзлэх байр суурийг тодорхойлохыг оролдоё. "Ба" бол шинжлэх ухааны ном зохиолын хэлэнд хэрэглэхэд хамгийн нийтэй холбоос бөгөөд орчин үед төрөл бүрийн ухааны ном зохиолд өргөн дэлгэр хэрэглэгдэж байна. Жишээ нь

Феодализм ба феодал хамжлагат ёсны | харьцааны улс төрийн үндсийг устгаж, ардын засаг ба орон нутаг дахь түүний байгууллагыг зүйл бүрээр бэхжүүлж, ардын аж ахуйг өөд татаж байлаа. /Ю.Цэдэнбал/

Тус орны нийгэм улс төрийн бүхий л амьдралд ажилчин анги ба түүний манлайлагч Монгол Ардын Хувьсгалт Намын удирдах үүрэг хэлбэрэлтгүй дээшилж байна. /Ю.Ц./

Хэрэв онол практикт илэрч байгаа догматизм ба явцуу бүлгийн үзлийн эсрэг тууштай тэмцэхгүй байвал тэдгээр нь зарим нэг намын хөгжлийн аль нэг шатанд мөн гол аюул болж болох юм. /Ю.Ц./

Манайд үйлдвэрлэлийн харьцаа ба үйлдвэрлэх хүчний хоорондын мөргөлдөөн байхгүй. /Ю.Ц./.

Энх тайван байдал ба үй олон сая хүний амь нас социалист улс гүрэнд юу юунаас илүү үнэтэй юм. /Ю.Ц./

Шинжлэх ухааны коммунизмын аугаа их онолч Лениний үүрдийн гавьяа бол империализмыг устгах асуудалтай үндэстэн-колонийн асуудлыг холбож түүнийг улсын доторхи хэсэг асуудал байсны нь дэлхий дахины ерөнхий асуудал, империализмын дарлалаас колони ба хараат орны дарлагдсан улс түмнийг чөлөөлөх тухай асуудал болгож, энэ асуудал бол эрх чөлөөгөө олох, пролетарийн диктатурыг байгуулахын төлөө ажилчин ангийн нийтийн тэмцлийн нэг хэсэг нь гэж заасан явдал мөн. /Ю.Ц./

Аж үйлдвэрийн бүтээгдэхүүний чанарыг сайжруулах, шинэ техник тэргүүний технологи нэвтрүүлэх, шинэ нэр төрлийн бүтээгдэхүүний үйлдвэрлэл эзэмших, өргөн хэрэгцээний ба экспортын зориулалттай барааны нэр төрлийг олшруулах арга хэмжээ авна. /Намын 16-р их хурлын удирдамж/.

...Мэргэжилтэй боловсон хүчин бэлтгэж, зөв хувиарлах ба хүмүүжүүлэх /Намын 16-р их хурлын удирдамж/.

...монгол бичгийн хэлний хагас урт ба ерийн эгшиг



орчин цагийн монгол хэлэнд урт эгшиг болсон... /Ш.Лувсанвандан/

...Лондол лам Агваанлувсангийн 1777 онд зохиосон "Шашны өглөгийн эздийн нэрсийн жагсаалт" гэдэг номын дотор зохиогч Цэрэнванжил ба түүний эмхэлсэн цадигийн тухай чухал мэдээ байна. Уг номын 16-р ба 18-р хуудсанд бичсэн зүйлийг орчуулъя. /Ц.Д./.

Монголд бурхны шашин ба түүний нэгэн салбар шарын шашин анх нэвтэрсэн ба дэлгэрсний түүхийг бид гурван үе болгон үзвэл зохино. /Ш.Нацагдорж/.

Орчин цагийн үргэлжилсэн үгийн зохиолын хэлэнд "ба" холбоос бас үлэмжхэн хэрэглэгдэж байна. Гэвч уран зохиолын төрөл зүйл бүхэнд түүний хэрэглэгдэх хэмжээ өөр өөр байна. Зохиолчийн дуртгал, замын тэмдэглэл мэтийн зүйлд маш өргөн, роман өгүүллэгийн зүйлд түүнээс арай цөөн хэрэглэгдэж байгаа ахул яруу найргийн зүйлд хэрэглэгдэхээ больж байна. Тухайлбал Д.Нацагдоржийн шүлэгт "ба" нилээд олон тохиолдож байгаа бол Ц.Дамдинсүрэнгийн 1944оноос хойш зохиосон бүх шүлэгт нэг ч "ба" байхгүй байна.

Зах хөвөөгөөр загасчин ард
бага онгоцоор яваад
цаана нь далбаат ба уурын онгоцнууд
үзэгдэнэ.
/Д.Нацагдорж. "Улаанбаатараас Берлин хүртэл"/.

Энэ тэрийг гүйцэтгэх ба үүгээр
түүгээр явсаар
Хоёр гурав хоноод бас цааш
явах болов. /Мөн шүлгээс/.
Их Невагийн хөвөөн дээр очиж,
Гааль ба хилийн газар байцаалган
үзүүлэв /мөн шүлгээс/.

"...Жижигхэн цагаан байшин ба өнөө Тамирын голын эрэгт сууж байсан газар маань нүдэнд харагдаж байна. /С.Эрдэнэ. "Хайрын сэтгэл"/.

Тэд цөмөөрөө Дондогт нөхөрсөг дотноор хандаж, бас сургуулиа төгсгөөд чухам ямар мэргэжлийн эмч болох ба юу хийх тухайгаа хөгжилтэйгээр ярилцана. /мөн зохиолоос/

...цаад эзэн авхайн хүсэл эрмэлзэл юу болох ба ямар янзын "үнэгэн шулам" байгаа нь сэтгэлд шууд үзэгдэх шиг /Д.Намдаг. "Ядам"/.

Төмөрийн хагас дутуу үгэнд газар дээрхи ганц ахынх нь нэр байн байн гарч байсан ба бас Өлзийн нэрийг хоёр ч удаа дурсав. /Ч.Лодойдамба. Тунгалаг Тамир"/.

...мал үргээхэд түргэн өмсөж болох зохимжтой эд гэж нэгэн удаа ярьсан ба бас хаягий нь шуусан гэрт

хэвтэж байснаа...хана гэдэг чинь хаяа гэсэн үгтэй холбоотой бололтой шүү гэж хэлээд бодол болон байдаг байв. /мөн зохиолоос/.

Нөхрөө явахад эхнэр нь хашгиран уйлж, ухаан алдсан ба харин охин нь хэдэн нулимс дусаасан боловч нэг л их гашуудсангүй. /мөн зохиолоос/.

Профессор Б.Ринчен "Үүрийн туяа" гэдэг романдаа дүйвээнээр явж хоосон мэдэмхийрэгч Дуйнхарын дүрийг товойлгон гаргахын тулд "ба" холбоосыг түүний хэл ярианы онцлогийн нэг болгожээ.

-Эсгиймоос гэж улс байдаг юм. Манайхны дах шиг, үсий нь гадагш нь харуулсан дээл хувцастай юм, эд нар өдөр шөнө ер тайлдаггүй ба эсгий болтол өмсөгдсөөр эсгиймоос гэж нэрүүдтэй болсон байна. Умарт туйлын цагаригийн тэртээ цасан гэрт уугддаг ба ер дулаан газруудад байгдаж чаддаггүй юм...

...Миний энэ цүнхэнд бүх багуудын нударган баячууд, тайж феодалууд хэд ба хичнээн өрх хэд ба хичнээн малуудтай нь цөм дансуудтай. Малуудаар хомууныхан дутагдахгүй. Наад зах нь танайхаас малууд хураана. Танайх дөрвөн зуун хониудтай, ёстой нударган баян айл. И тэгээд бас, хуучин эзэрхэг засгийн үед сайн дураараа цэргүүдэд явагдаж, жинс отгууд шагнагдаж байсныг чинь үзвэл л ёстой харгис түшмэл гэхэд үл болох газар үгүй. А тийм хүн сонгуулийн эрхгүй болно. Миний энд бүгд тэмдэглээсүүдтэй гэж цүнхээ алгадаад а, чи, харин, надтай сайн байх юм бол айх ба ичих юм алга. Хомуунд ч чамайг оруулж болно. А миний бие багийн дарга мөний тул миний үг жинтэй шүү. Хотод би дээгүүр нүүртэй томцуулуудад талуудтай хүн шүү. А чи ба би ах би[13]дүү ёсоор, и эв найрамдалтай суух болно. Чи надад жороо улаанаа бэлэглэ. Миний зорьж ирсэн хэрэг ийм байна. Энэ жороо морь тун сайн морь шүү...

-Ээ, Цэрэн гуай минь, одоо яалаа гэж тэгэх вэ? Урьд би зүүний нугалаатны үгэнд орсон ба тэднүүдийн шугам үндэслэн баримталсан, и түүнчлэн толгой эргэсэн хэрэг болно. А би багийн даргын хувиар тэднүүдийн тушаалуудыг ба заавруудыг биелүүлж явсан ба юм мэдэхгүй и таакчиггүй хүн байсан байна. А одоо маршал тэд бүгдийн пелсоныг ба таакчигийг илрүүлэх и түүнчлэн бидний нүднүүдийг нээсэн асуултын дээрээс би ерөнхийдөө ухамсартай болсон болно...

Хар ярианы хэл, албан бичгийн хэл, Монгол хэлийг муу мэдэх муу орчуулгын хэлийг "хутгасан" энэ үгийн дотор холбоос "ба" нь олон тооны дагавар мэтсийн хамт буруу талын баатар Дуйнхарын хэл ярианы хувийн онцлог болж байна. Зохиолын баатруудын хэлийг ялгамжаа-



тай болгох явдал Монголын уран зохиолд чухал зүйл мөн гэдэг нь мэдээжийн хэрэг. Харин ийм "хутгамал" хэлээр хөдөөгийн хүн гучин хэдэн онд ярьж байгаа нь, ганц нэгэн удаа сармагчлан дууриагаад зогсоогүй, ярьж заншсан нь хир тохиромжтой бол?

Мөнхүү романы өөр нэг баатрын үгийг дам үгийн хэлбэрээр өгүүлсэн нь "Зүүн хүрээний лам нарын аймгийн ловон Цэрэндорж гэгч хариу хэлэхдээ, энэхүү улстай гэрээ үйлдэхэд ер харшлах шалтгаангүй. Улсын ерөнхийд төлгийн зааварт буусан нь, үлгэрлэвээс цаст уулын цагаан арслан ойд эрхшээсэн ба хан гарьд жигүүрийг тэлж, агаарт хальсан адил хүчин төгөлдрөөр бүрдэж хэн ч халхлан чадахгүй гэсэн болой гэж хариу хэлжээ. Энд ингэж зохиолын баатрын үгийг дамжуулсан маягтай зохиогчийн өөрийн нь үгэнд холбоос "ба" гарч байна.

Л.Түдэвийн "Уулын үер" романы нэг баатрын үгэнд: "Монголуудаа, өөрийн захирал дарга ба тэргүүлэгч нарыг барьж ирвэл бид та нарын амийг гаргасугай. Бидний хэдэн мянган хүнтэй танай хэдэн зуухан хүн яаж байлдаж чадна. Хоосон амь сүйдэвзэй..." гэж байна. Зохиогч харийн хүний "хазгай муруй монгол хэлийг" үзүүлэхийн тул ярианы хэлэнд байдаггүй холбоос "ба-г" ашиглажээ.

Өргөн олон түмэнд зориулсан хэвлэл, тухайлбал "Үнэн" сонин зэрэг хэвлэлийн хэлэнд "ба" холбоосыг хэрэглэхээс зайлсхийх хандлага байна. Энэ бол зүй ёсны хэрэг гэж бид үзэж байна. Нийт уншигчдын боловсролын түвшинг харгалзан, тэдэнд бүгдэд ойлгогдох хэлээр бичихийн тул, ярианы хэлэнд байдаггүй үг, хэллэгийг аль болохуйц бага хэрэглэхийг эрмэлзэх нь зүйтэй билээ. Орчин цагийн монгол бичгийн хэлэнд хэрэглэгдэж байгаа холбоосуудаас хамгийн ойлгомж муутай нь "ба" юм. Гэтэл "болон", "болоод" хоёрыг байтугай "бөгөөд" холбоосыг нөхцөл үйл, тухайлбал "бө" /"бу-", "бу-", "бү-"/ гэдэг үйл үгийн урьдчилах нөхцөл мөнийг ойлгоход төдий л бэрх биш. Энэ нь "ба" холбоосыг олон түмэнд зориулсан хэвлэлд "бөгөөд" холбоосоос бага хэрэглэж байгаагийн нэг шалтгаан болсон буй за. "Үнэн" сонины хэдэн дугаар, "Улаанбаатарын мэдээ" сонины нэг дугаарыг шүүрдэн үзэхэд бүх холбоос үгийн дөнгөж 7,5 хувь нь "ба" байлаа. Хэдэн жишээ дурдъя.

БНМАУ, БНСРУ-ын хооронд 1973 онд харилцан бараа нийлүүлэх ба төлбөрийн тухай протоколд саяхан Бухарест хотноо гарын үсэг зурав. /Үнэн"/.

НУБ-ын Ерөнхий Ассамблейн XXУII чуулганд оруулахаар гишүүн орнуудын хэлэлцэн тохирсон 100 шахам асуудлын дотор олон улсын харилцаанд хүч хэрэглэхгүй байх ба цөмийн зэвсэг хэрэглэх явдлыг үүрд цаазлан

хориглох, олон улсын энх тайван аюулгүй байдлыг бэхжүүлэх,...зэрэг...асуудал орж байгаа нь дэлхийн олон нийтийн анхаарлыг эрх ёсоор татаж байна./"Үнэн"/. Колоничлол, арьсны үзлийн бүх хэлбэр ба илрэлийг устгах талаар НҮБ үр ашигтай арга хэмжээ авах нь зүйтэй гэж олон төлөөлөгч онцлон тэмдэглэв. /"Үнэн"/.

Орчин цагийн монгол бичгийн хэлэнд "ба-гаас" гадна "болон", "болоод", "хийгээд", "бөгөөд", "агаад" гэсэн үг холбоосны үүргийг гүйцэтгэж байна. Эдгээр нь найруулгын хувьд өөр хоорондоо ялгаатай байна.

Хийгээд. "Хийгээд" гэдэг холбоос нь судрын хэлэнд уламжлан тохиолдох бөгөөд ерөнхийдөө судрын найруулгын хэрэглэл гэж үзэж болно. Дээр иш татсан "Бодичирияаватаараагийн" хоёрдугаар бүлэгт "Хамаг туунчлэн ирэгсэд хийгээд дээд ном", "Хэдүй бүхэн сэцгүүд жимсүүд хийгээд, Ахуй бүх хэдэн аймаг эмүүд...", "Эрднэс уул хийгээд түүнчлэн Таалах мэт ойт аглаг газар...", "Хүж галбараварас модон...", "дуун хийгээд олон наадан...", "сацлалгүй торгон хийгээд, ариун сайн үнэртэн..."[14] гэх мэтчилэн "хийгээд" холбоосыг олонтоо хэрэглэснийг жишээлэн дурдаж болно. "Үлгэрийн далайгаас" хэдэн жишээ авч үзье.

...Дөрвөн зүгт агсан бид бүгдээр чиний эрдэм хийгээд зарлигийн ачаар, өөр өөрийн оронд жаргалангаар ихэд жаргаж бөлгөө.[15]

...суух орныг чинь хүж хийгээд, сайн үнэдээр сүрчсүгэй.[16]

Тэр хаанд...хатан хийгээд хорин мянган тоотон орд харш бөлгөө.[17]

...амин нядлахуй, хулгай хийгээд үл хурицагдахуй, хуурмаг худал үгс хийгээд ширүүн үгс ба, эндүү үг хийгээдийг үл өгүүлэгдэх.[18]

Энэ сүүлийн жишээнд "хийгээд" гэдэг үгийг гурвантаа хэрэглэсний сүүлчийнх нь "зэрэг", "мэт", "тэргүүтэн" гэсэн товчлох утгатай, заахын тийн ялгалын дагавартай байна. Ийм жишээ үг зохиолын дотор нилээд тохиолдож байна. Жишээлбэл:

Даруй тэр хөвүүн хөг дуун тэргүүтэн аугаа хүчин хийгээдийг өнө үл удаан түргэнээ сурвай.[19]

Зарим нь үргэлжид орсны үр ба, нэгэнт харийн ирэгчийн үр ба харин үл ирэгчийн үр ба, дайныг дарагчийн үр хийгээдийг олбай.[20]

Өнгөрсөн зууны үед буриадын эрдэмтэн номтын Ринчиний орчуулсан "Бодичирияаватаарагийн" 10-р бүлэгт "бие хийгээд сэтгэл", "Ангир нугаснууд ба галууд хийгээд, Ам сүүл тэргүүтэн...", "хүн ба хэрээ хийгээд хажир тасууд"...,"жаргалан хийгээд, Тэгш тэнүүн сайхан үнэрт хур...", Найрт сүсэг хийгээд билиг нигүүлсэхүй сэтгэл...", "Хамаг модод хийгээд гэрэл..." гэх мэтчилэн нилээд олон удаа "хийгээд" холбоосыг хэрэглэсэн байна.



Судрын найруулга буюу судрын хэл бол бурхны шашны ном зохиолын хэл бөгөөд хуучирсан үг хэллэг, хэл зүйн хуучирсан хэлбэрийг арвин хэрэглэдгээрээ монгол хэлний бусад найруулгын зүйлээс ялгаатай юм. Гэвч энэ нь судрын хэлний онцлог болох найруулгын аливаа хэрэглүүрийг монгол хэлний бусад салбарт ашиглахгүй гэсэн хэрэг огт биш юм. МАХН-ын ТХ, Хянан Байцаах Төв Комиссын 1932 оны бүгд хурлын тогтоолд "...Энгийн аж ахуйн дур санаачлагыг сайшаан хөгжүүлэх ба үүсгэлийн янзтайгаар ажилчин ардын хоршооллого амьдралыг нэн болгоомжтойгоор үндэслүүлж, хувьсгалын эсэргүү феодалууд ба харгис дээд лам нартай эрсээр тэмцэх, ажилчин ардыг ба мөн баялаг этгээд хийгээд доод лам нарыг тус орны доторхи хувьсгалын эсэргүү этгээд нараас таслан авч, бат бэх үндэсний цэргийг байгуулах..."[21] гэсэн үг байна. Энд нэг өгүүлбэрийн дотор "ба" холбоосыг хэтэрхий олон давтаж, улиг болгохгүйн тулд "хийгээд" холбоосыг хэрэглэжээ. Бас уран зохиол, нийтлэлийн зэрэг зүйлд найруулгыг яруу тод болгох, өвөрмөц маяг оруулахын үүднээс найруулгын элдэв хэрэглүүр ашигладгийн нэгэн адил "хийгээд" холбоосыг ашигладаг нь зүйн хэрэг юм. Жишээлээд, Б.Ринчений "Үүрийн туяа" романаас "Тийнхүү нийгэм олон ардыг харийн хийгээд дотоодын феодалын давхар дарлалд хорсон жигшиж, эсэргүүцэх явдал өрнөхөд лам нар, тэр цагаагчин гахай жил, ардын хөдөлгөөнийг өөрийн ашиг жавшааны үүднээс ашиглан, үндэсний эрх чөлөөний хөдөлгөөнийг ноёдтой хамт оройлон удирдаж, дан харийн дарлагч нарын эсрэг хандуулах гэж горьдон оролджээ". гэсэн нэг өгүүлбэрийг иш татаж болох юм.

"Хийгээд" холбоосыг орчин цагийн гүн ухааны ном зохиолд нилээд өргөн хэрэглэхэд гаж буруу болох зүйл үгүй бөгөөд найруулгын хувьд эвтэйхэн болно гэж бодож байна.

Бөгөөд. Холбоос үг "бөгөөд" бол бичгийн хэлний бүх салбарт аль нэг хэмжээгээр хэрэглэгдэх боловч чухамдаа номын хэлний хэрэглүүр юм. "Хийгээд" гэдэг холбоос нь угтаа "хий-" гэдэг үйл үгийн урьдчилах нөхцөл "/ажил / хийгээд" мөн боловч эдүүгээ орчин цагийн монгол хэлэнд энэхүү урьдчилах нөхцөлтэй утгын талаар ямар ч холбоогүй, өөрөөр хэлбэл үгсийн сангийн ямар ч утгагүй болоод байгаа бол "бөгөөд" гэдэг холбоос нь "бө" /"бү-", "бу-"/ гэсэн язгууртай "бөгөөд" гэдэг урьдчилах нөхцөлтэй утгын холбоотой хэвээр байна. Жишээлбэл, "Сайд нарын Зөвлөлийн орлогч дарга бөгөөд Гадаад явдлын Яамны сайд" гэхэд "бөгөөд" гэдэг нь өгүүлбэрийн зэрэгцсэн хоёр гишүүнийг заалгах үүргийг гүйцэтгэхийн хамт "байх" үйлийн

утгыг давхар илтгэж байна. Иймээс "бөгөөд-ийг" "ба-гаар" тэр бүр сольж болохгүй.

Янз янзын найруулгатай зохиолоос жишээ авч үзье.

Шинжлэх ухааны ном зохиолын хэлэнд холбоос "бөгөөд" өргөн хэрэглэгдэж байна.

Капитализмын өмнөх харьцаа нь социализмд шилжихэд давж туулшгүй саад болж чадахгүй бөгөөд хоцрогдсон орнууд социалист улсуудаас ах дүүгийн тусламж авбал капитализмыг алгасаж болно гэж Ленин бүр орос оронд Октябрийн хувьсгал ялахаас өмнө нотлон харуулсан юм. /Ю.Ц./.

Хэрэг дээрээ h, а хоёр үсгээс ha үе үүсдэггүй харин түрэлттэй эгшиг үүсгэх бөгөөд төвөнгөө h үсгийг хэлэх байдалтай болохоос өмнө d үсгийг хэлж эхлэх хэрэгтэй. /Ш.Л./.

Ордосын нөлөөтэй том феодалын нэг энэхүү Сэцэн хун тайж бол алдарт түүхч Саган сэцэн хун тайжийн элэнц өвөг бөгөөд Алтан хааны хамт Монголд шарын шашинг дэлгэрүүлэх явдалд ихээхэн идэвхлэн оролцож явжээ. /Ш.Н./

Одоо уран зохиолын хэлэнд "бөгөөд" холбоосыг хэрэглэсний хэдэн жишээг авч үзье.

Ховдын сангийн хотыг байлдсан тулалдаанд зугтаасан нэг цэргийг барин авч өгөхөд "Хүү минь даанч дээ. Би чамайг шийтгэхгүй, төрсөн нутагтаа хар санасан болохоор заяа чинь орхиж гүйцсэн" гээд явуулсан бөгөөд дэргэдээ байсан хүмүүст "энэ цэрэг дараагийн тулалдаанд ухнэ шүү. Хөөрхий" гэж хэлсэн /Ч.Л./.

Хоёр өдрийн дараа болсон тулалдаанд тэр хүн үнэхээр алагдсан бөгөөд хуурий нь үзээд "Та нар харж байна уу, шилээрээ шарх аваад газар мөргөж үхсэн байна шүү. Дайсны сум биш орон нутгийн сахиусны сум бололтой" гэжээ. /Ч.Л./.

Өвгөн, Мөнхөөг өөрийн төрсөн хүү мэт санах бөгөөд өнчин ганц түүний ариун цагаан санааг өрөвдөн хайрлаж, бас гар хоосон болоход холгүй байсан тул түүнд зовлонгийн нэмэр болох вий гэж сэтгэл өвдөнө. /С.Эрдэнэ/.

...Цэнгэлтэй уяхан бөгөөд сэтгэл булаам яруу сайхнаар дуулна. /С.Э./.

Хоол хүнсэнд ирсэн малын хамгийн сайныг тэд шилж авах бөгөөд морь малыг мөн л шилэн эдлэнэ. /Л.Т./.

Хутагтын багш бөгөөд манай багш болсон Гачин тан, шавь отгийн дарга нарыг шахаж байгаад тэр арван зурган түмэн лан мөнгөний албыг...хутагтад мандал өргөхийн үйлст сайн дураар зориулсан хэрэг билээ гэсэн үсэгтэй бичиг гаргуулж гэнэ. /Б.Р./.

Чойжингийн царайг үзвэл, архаг суусан, шороо шиг хөх шар өнгөтэй бөгөөд өнгө дарсанд байн байн шингэдэг



шинж тун мэдэгдэм тодорхой ажээ. /Б.Р./.

Ийнхүү орчин цагийн үргэлжилсэн үгийн зохиолд "бөгөөд" холбоос нилээд өргөн хэрэглэгдэж байгаа бол шүлгийн зүйлд ховор тохиолдож байна. Энэ нь шүлгийн төрөл зүйлээс шалтгаалах шүлгийн хэлний онцлог болох юм. Дамдинсүрэн гуайн "Хоёр настай Ро" гэдэг шүлэгт

Дээшилж яваа Монголын
Дэвшиж яваа У-гийн
Дэлгэрч яваа Су-гийн
Өсөж яваа Ро-гийн
Нүд нь дүгрэг бөгөөд харавтар
Тунгалаг толийн гэрэлтэй
Шүд нь хурц бөгөөд жижиг
Цагаан лавайн өнгөтэй
Үс нь нарийн бөгөөд хархан
Зөөлөн мяндасны ширхэгтэй
Зүс нь бор бөгөөд хөрслөг
Сайхан монголын шинжтэй... гэсэн пурван бадаг байна. Энэ бол магтаал ерөөлийн шүлэг болохоор ярианы хэлэнд байдаггүй, номын хэлний хэрэглүүрийг ашиглаж, жирийн үзэгдэлд эгэл бус байдал цог жавхаа оруулах гэсэн хэрэг байна. Орчин үеийн монголын зохиолчдын дотроос бичгийн соёлын өвийг хамгийн гарамгай эзэмшсэн Д.Нацагдоржийн зохиолын хэл нилээд өвөрмөц байдгийн нэг онцлог нь найруулгын элдэв хэрэглүүрийг чадамгай ашиглаж байсанд оршино. Д. Нацагдоржийн номын хэлний "бөгөөд" холбоосыг шүлэглэсэн замын тэмдэглэлээс эхлээд улс төрийн утга уянгын шүлэг, янаг амрагийн шүлэглэлд хүртэл янз бүрийн шүлэгт хэрэглэсэн байна.

Эгшин зуур боловч
Түмэн-тээ бодогдох бөгөөд
Хэзээ ба хаана гэж
Өчүүхэн зүрх нь өвдөнө
/"Нууц янаг"/.

Цагаан туурганы хажууд
Улаан малгай туяарах бөгөөд
Улаан малгай доогуур
Хасын царайг гэрэлтүүлэгч
Цэвэрхэн төрсөн залуу охин
Миний сэтгэлийг булаана.
/"Соронзон"/.

Удалгүй нэг бөглүү газар хоёр гурван гэрийн хаянд хүрэхийн хамт, зүүн гэрээс Сүнжидмаа гарч, нохой хорих бөгөөд хасын царай нь хав харанхуйн дунд туяа тусгана. /"Шувуун саарал" хэмээх үргэлжилсэн шүлгээс/.

Энэ орой хэдэн уран зохиолчид цугларан
Утга уянгыг шүүмжлэн хэлэлцэхэд

Явхийтэл найман сарын арван таван тохиолдсон бөгөөд
Тэрхүү толь шиг тунгалаг, цас шиг цагаан саран
Дүв дүгрэгээр манай хажууд гэрэлтэж
Идэр залуу зохиолчдын оюун ухаанд
Гэгээн туяагаа тусгана /"Туяа вээгдэв"/.

Борлосон нүүр нь хөлстэй бөгөөд өнгөтэй увэгдэнэ.
Сэргэлэн нүд нь хөгжилтэй бөгөөд цогтой гэрэлтэнэ
/"Пионер"/.

Рашаан нанчдыг адисласан шүлсэнд нян оршино
Ам амнаас тамхи татвал татвал адилхан бөгөөд
Арга шалтгааныг мэдсэн шинжлэх ухааны эмнэлэг
Амархан бөгөөд хялбархан сөнөөж чадна.
/ "Халдварт өвчин"/.

Тэнгэрийн нар цэв цэлийн, гэгээн нар ойртон тусахын таатамжтайд
Тэдгээр хүүхэд цэцэрлэгийн дотор цугларан наадаж, эрүүл энхээр хүмүүжнэ.
Элдэв өнгөтэй эрвээхэй, хоосон агаарт ийштийш нисэхэд
Хоёр гурваар зэрэглэн хойно хойноос нь хөөцөлдөх нь цогтой бөгөөд эрэмгий
/"Эрүүлээр хүмүүжих юм"/.

Улайн харвал өндөр уулын шовх үзүүр
Хурц сүр жавхлантай бөгөөд
Оройд дун цагаан цас гялалзаад
Үүл манан хосолж үргэлжлэн тунажээ...
Уралын нуруу гэгч урт бөгөөд алдартай
Ой мод, усан булаг, уурхайн баялаг их юм...
Сибирийн хязгаар уудам их бөгөөд
Шилмүүст нарс зэрэг модоор бүрхсэн нам газар ажээ.
Замын тосгон, хөдөөгийн тариачин айл тохиолдох бөгөөд
Намрын буудай шарлаад, хадаж хураасаар байна.
/"Улаанбаатараас Берлин хүртэл"/.

Д. Нацагдорж "Улаанбаатараас Берлин хүртэл" гэдэг шүлэглэсэн замын тэмдэглэлд "бөгөөд" холбоосыг 30 удаа хэрэглэсэн байна. Шүлэгч хорин настай байхдаа туршлага багатайн улмаас нэг шүлгийн дотор "бөгөөд" холбоосыг ийм олон удаа хэрэглэжээ гэж хараахан болохгүй биз. Энэ нь замын тэмдэглэл шүлгийн хэлний онцлоготой шууд холбоотой гэж үзэх нь зүйтэй буй за.

Өргөн олон түмэнд зориулсан хэвлэлийн хэл бол хэл



зүйн байгууллын хувьд хялбар, ойлгомж муутай үг хэллэгээс аль болохоор зайлсхийсэн хэл байх ёстой нь мэжийн хэрэг. Иймээс олон нийтэд зориулсан зохиолын хэлэнд монгол хэлний бусад салбарын найруулгын онцлог болох зүйлсийг огт хэрэглэхгүй буюу маш бага хэрэглэдэг байна. Жишээлбэл, "Үнэн" сонины гурван дугаар, "Улаанбаатарын мэдээ" сонины нэг дугаарыг тус тус нэгд нэгэнгүй шүүрдэн бүх холбоос үгийг түүвэрлэн авахад судрын хэлний "хийгээд" огт гарахгүй, "болоод", "агаад" тус бүр ганц ганц удаа тохиолдож байгаагаар үл барам, "төвийг сахисан" "бөгөөд" дэнгэж 17,9 хувийг эзэлж байна.

...орон даяар зохиосон байгаль хамгаалах сарын ажлын үеэр ШУА /шинжлэх ухааны академи/ тусгай комисс байгуулан ажилласан бөгөөд энэ бага хурлын ажиллагаа нь манай төлөвлөгөөт ажлын нэг юм. /"Үнэн"/.

...тус хоёр орны хоорондын бараа гүйлгээ өнгөрсөн оныхоос өсөх бөгөөд БНМАУ-аас БНСРУ-д төрөл бүрийн ноос, хөнгөн ба хүнсний үйлдвэрийн бүтээгдэхүүн... нийлүүлэх болно. /"Үнэн"/.

...Уртын ноосны хяргасан хайчны мөр арилсан байх бөгөөд ямааны ноос усэнд сор суусан байна. /"Үнэн"/.

Удирдлага төлөвлөлтийг боловсронгуй болгох асуудлын дотор эдийн засгийн мэдээлэл, бүртгэл, тооцоо боловсруулах хугацааг богиносгож мэдээллийн шуурхай чанарыг дээшлүүлэх явдал чухал бөгөөд энэ нь удирдлагын аппаратад ажиллагчдын хөдөлмөрийг механикжуулан, өөрөөр хэлбэл мэдээллийн боловсруулалтыг тооцоолон бодох машинаар гүйцэтгэх замаар шийдвэрлэгдэнэ. /"Үнэн"/.

...залуу эмч Жавзмаа, Оюун нар энэ мэргэжилтнийг дагалдан анагаах ухааны залуу бөгөөд нарийн төвөгтэй энэ мэргэжлийг шамдан суралцаж, олон түмнийхээ талархлыг хүлээж байна. /"Үнэн"/.

...хурлыг шалтгаангүйгээр таслах явдал нэг ч гар сангүй бөгөөд хурал бүр дээр бүх гишүүдийн 40 орчим хувь нь санал шүүмжлэл гаргаж заншжээ. /"Улаанбаатарын мэдээ"/

Холбоос "бөгөөд" нь албан бичгийн хэлэнд хэрэглэхэд тохиромжтой хоёр холбоос байдгийн нэг нь юм. Албан бичгийн хэл нь аливаа зүйлийг илтгэхдээ өгүүлэгчийн сэтгэлийн хөдөлгөөнийг тусгахгүй, логик сэтгэхүйн үүднээс чухам үнэн зөв тодорхой бичихийг эрмэлздэгээрээ шинжлэх ухааны хэлтэй төстэй байдаг юм. Учир иймээс үгсийн сангийн үүднээс утгагүй буюу бусад үгтэй харьцуулан үзэхэд утгын холбоо гарч ирэх боловч, тэр холбоо нь тасрахад хүрч байгаа холбоо үг, тухайлбал "бөгөөд", "ба"хамгийн тохиромжтой юм.

Холбоос "бөгөөд" судрын хэлэнд өргөн хэрэглэгддэг би-

лээ. Чухам судрын хэлэнд "бөгөөд" гэдэг үгийн үйлийн утга, тухайлбал нөхцөл үйлийн утга нь тодорхой байдаг. Дээр дурдсан "Банзрагчийн төгсгөлийн үгийн дотор:

"Хутагт түүний гутгаар үед нь
Хувилгаан бөгөөд төрсний тул нэр нь
Хувилай хэмээн хотлын орой дээр өргөгдөж,
Хойно сэцэн хаан хэмээн алдаршжээ"[22] гэсэн

бадаг шүлэг байна.

Эцэг эх хоёр нь эсрүн бөгөөд
Түүнчлэн багч[23] мөн
Сэтгэл машид тийн бөгөөд тонилсон
Билэг машид тийн бөгөөд тонилсон...[24]
Та золгоор ирэх бөгөөс үдтэр бөгөөд ир

Болон. Энэхүү холбоос бол ярианы хэлэнд хамгийн ойр найруулгатай хэлэнд үнэхээр тохиромжтой холбоос юм. Иймээс олон түмэнд зориулсан хэвлэлийн хэлэнд "болон" холбоосыг өргөн хэрэглэж байна. Дээр дурдсан "Үнэн" сонины гурван дугаар, "Улаанбаатарын мэдээ" сонины нэг дугаарын бүх холбоосын 73,4 хувь нь "болон" байлаа.

Манай тогтмол хэвлэлийн газруудын дотроос "Үнэн"сонины газар хэл найруулгын асуудалд үлэмж анхаарал тавьж, тус сонины хэл найруулга нь жилээс жилд сайжирч байна. "Үнэн" сониноос хэдэн жишээ татъя.

...Коммунист, ажилчны намууд тавьсан зорилтоо хэрэгжүүлж, өөрсөддөө ноогдсон үндэсний болон интернационалист хариуцлагыг биелүүлж байна...

Эдгээр байгууллага...үйлчилгээний байгууллагын материаллаг базыг бэхжүүлэх, ахуйн болон үйлчилгээний соёлыг дээшлүүлэхэд нилээд ахиц гаргасан байна.

Энэтхэг-хятадын хойгийн асуудлыг онц түгшүүртэй байдалд хүргэж Ази болон даян дэлхийн энх тайвны үйл хэрэгт байнгын аюул занал учруулж байгаагийн гол хариуцлагыг АНУ-ын засгийн газар бүрэн хүлээх ёстой.

...бүх малын 93 хувийг худгийн болон задгай харз усаар услах...

...ЭЗХТ3-ийн болон олон улсын эдийн засгийн хамтын ажиллагааны банкны төлөөлөгчид оролцож байна.

Энэ нь...үйлдвэрлэлийн технологийг зөрчсөний болон...барилгын чанарт тавих хяналт шалгалтыг сулруулсны уршиг юм.

Иймээс өвлийн спортын төрлүүдэд өргөн олныг хамруулан оролцуулж, эртнээс эхлэн материаллаг баазыг бэхжүүлэн тоноглох асуудал хот хөдөөгийн биеийн тамир спортын зөвлөл болон тэндэхийн нам улс, олон нийтийн байгууллагын хойшлуулшгүй зорилт болж байна.

Тэд манай орны болон ажиллаж байсан сургууль,



шавь нарынхаа тухай асууж байж билээ.

"Үнэн" сонины 1972 оны 10-р сарын 29-ний өдрийн 261/11992-рт "БНАВУ-ын засгийн газар болон БНӨВУ-ын хувьсгалт түр засгийн газар", "богино яндант болон өрөмдмөл худаг", "Намын Төв Хорооны зарим хариуцлагатай хүмүүс болон хуулийн байгууллагын удирдах ажилтнууд", "социалист хөдөлмөрийн болон төлөө бригад", "нам, төр, олон нийт, соёл гэгээрэл, урлаг, үйлчилгээний болон үйлдвэр хөдөө аж ахуйн байгууллага", "үйлдвэр хөдөө аж ахуйн болон бусад салбар", "ЗСБНХУ-ын Шинжлэх ухааны академийн Сибирийн салбарын болон Дубнагийн эрдэмтэд", "уураг болон амин идэвхит зарим бодис", "хортон болон өвчин", "хар болон өнгөт ховор төмөрлөг", "Эдийн засгийн ухааны болон үйлдвэрлэлийн зохион байгуулалтын", " уран бүтээлийн болон улс ардын аж ахуйн үзэсгэлэн", "Төмөрлөгийн болон машины үйлдвэр", "Умард болон Өмнөд Вьетнам" гэх мэтчилэн "болон" холбоосыг 27 удаа, "бөгөөд" холбоосыг 7 удаа тус тус хэрэглэж, бусад холбоосыг огт хэрэглээгүй байна. Энэ олон нийтэд зориулсан хэвлэлийн хэлийг ярианы хэлэнд ойртуулахын үүднээс "ба" холбоосыг хэрэглэхээс зайлсхийх гэсэн эрмэлзэл илэрхий харагдаж байна. Гэвч зарим тогтмол хэвлэлд "болон" холбоосыг хэрэглэхийг хэтэрхий өөгшүүлэн сониучирхсан явдал тохиолддог. Жишээлбэл нэг сонинд "хөнгөн болон хүнсний үйлдвэр" гэж бичсэн байна. Орчин цагийн бичгийн хэлэнд ийм үйлдвэрийг эрхэлсэн яамыг "Хөнгөн ба хүнсний үйлдвэрийн яам" гэж албан ёсоор нэрлэдэг бөгөөд энэ нэр нь нэр томъёоны чанартай болсон байна. Нэр томъёоны чанартай болсон тогтвортой холбоо үгсийг эвдэхгүй байхыг хичээх нь зүйн хэрэг билээ. "Онц бөгөөд бүрэн эрхт элчин сайд" гэсэн нэр томъёог ямар ч нөхцөлд хэрэглэсэн "бөгөөд" гэдэг холбоостой нь хэрэглэсэн нь дээр буй за. "Хөнгөн ба хүнсний үйлдвэр" гэдэг үүнтэй чанар нэг.

Уран зохиолын хэлэнд "болон", олон түмэнд зориулсан хэвлэлийн хэлтэй харьцуулбал маш цөөн тохиолдож байна. Жишээлбэл, Б.Ринчений "Үүрийн туяа" романд ганц удаа, нэг баатрын нь бодлыг илтгэсэн үгэнд гарч байгааг сийрүүлбэл: "Улсын хаан гэж нэр зүүгээд, цагаан хааны консулын гарт тоглоом нь болж, гэмингийн үеэс гэмингийн гарт атгуулж, Монгол улсын хутагт хааны эрдэнийн тамга авсан боловч Хүрээн дэх гэмингийн Сылинбуу гэдэг цэргийн жанжин яамны гарт тоглоом нь болж, дараагаар Цагаан хааны оргодол орос Барон жанжны сэргээн босгосон засгийн үес тэр харгис Бароны ам дагасан хаан гэж тоглоом нь болж байснаас, одоо Монгол улсын хэмжээт эрхт хаан гэж тангаргийн гэрээ тогтсон энэ минь

ер монгол улс болон надад сайн юм болсон буюу за гэж бодолхийлэн сууж, нэгэн хэсэг огт чимээгүй бүхийд...

"Гэтэл уг романд "бөгөөд" холбоос арвин тохиолдож бай-гаагийн дээр "ба" холбоос ч баатруудын үг, хөндлөнгийн үг, бичиг зэрэгт нилээд олон гарч байна.

Болоод. Ардын аман зохиолд тохиолддог энэ холбоос уран зохиол тухайлбал яруу найрагт, мөн тэрчлэн өргөн олон түмэнд зориулсан хэвлэлийн хэлэнд төдий л арвин бус тохиолдоно.

Жаргалын энэ ордонд
Соёлын наран мандаж
Ужим болоод гэрэлтэй
Улам хөгжих замтай
/Ц.Дамдинсүрэн. "Буурал ээж минь"/.

Жижиг ногоо ургэлжилж
Ногоон хилэн дэвсгэр шиг
Жимс амттан бөнжигнөж
Эрдэнэт сайхан унжлага шиг
Жигдэрсэн нарс зэрэглэж
Жагссан олон багана шиг
Жигтэй болоод сонин
Түмэн бодисын жам шиг
/Ц.Дамдинсүрэн. "Ургамал"/.

Өл буурал хангай минь
Өндөр бөгөөд сүрлэг байна.
/Ц.Дамдинсүрэн. "Өл буурал хангай минь"/.

Арав таван төгрөгийн эгээл их цалинтай том хүний байдлаар өвөрөөсөө гарган амттай сайхан юмсыг аван өө-рөө идэхээсээ хажуугийнхаа болоод хойно өмнөө суусан хүүхдүүдэд бэлэглэдэг хачин гайхалтай хүүхэд байхыг үз-лээ. /Д.Намдаг. "Ядам"/

Тэр дунд Ядам аливаа юманд маш нямбай болоод өмссөн хувцас үздэг ном дэвтэр, энэ тэрдээ хачин нямбайгаараа мөн л хувь онцлогтойчуудын нэгэнд орох бөгөөд түүгээ-рээ Ядам сурч боловсроход хамаг анхаарлаа тавих ажээ. /мөн зохиолоос/

Холбоос "болоод" уран зохиолд ховор тохиолддог, миний биед өөр хэрэглэгдэхүүн баримт одоо хир байхгүй улмаас Намдаг гуайн бичсэн "Ядам" гэдэг өгүүллэгээс иш татсан өмнөх хоёр жишээгээр хязгаарлав.

Бидний хэлийг нь судалсан "Үнэн" сонины хэдэн ду-гаар, "Улаанбаатарын мэдээ" сонины нэг дугаарт "болоод" холбоос зөвхөн ганц удаа тохиолдож байна.

ЗХУКН-ын Төв Хорооны уриалд ах дүү коммунист ажилчны нам, социалист орнуудын ард түмэн, нийгмийн



дэвшил, эрх чөлөө, энх тайвны үйл хэргийн төлөө тэмцэж байгаа шударга олон нийтэд ах дүүгийн мэндчилгээ дэв-шүүлээд, дэлхийн социалист систем, олон улсын коммунист ажилчны хөдөлгөөн, үндэсний болоод нийгмийн эрх чөлөө-ний төлөө тэмцэгчдийн хувьсгалт хүчний хүчирхэг холбоо бэхжтүгэй гэж уриалжээ. /"Үнэн"/

Агаад. "Ахуй", "аж", "атал", "ажээ", "агч", "асан", "агсан" гэх мэтийн үгэнд байдаг "а-язгууртай "агаад" гэ-дэг урьдчилах нөхцөл үйлээс сурвалжтай "агаад" гэдэг холбоос орчин цагийн монгол хэлэнд ховор боловч хэрэг-лэгдсээр байна.

Тэр нь аль ч учраа олохоо байсан агаад давхар эрүүлчихээд нүүрээ час улайлган сууж байв. /Л.Т./.

Цагаан царайтай, жирэвгэр хөмсөгтэй, ялдамхан харц-тай агаад ус гэзгээ хөнхөр магнай руугаа унжуулсан залуу эмэгтэй бяцхан Тансагийг өвөр дээрээ тэврээд авахуулсан гэрэл зураг ажээ. / С.Э./.

Холбоос "агаад" маш хуучирсан холбоос болох тул түүний хэрэглэгдэх хүрээ явцуу байх ёстой.

Бид орчин цагийн монгол хэлний "ба" холбоосын үү-рэг, хэрэглэгдэх хүрээ, түүнтэй уялдуулан бусад холбо-сын тухай нилээд хэрэглэгдэхүүн цуглуулан судалж үзлээ. Монгол хэлний хөгжлийн өнөөдрийн шатанд холбоос үгс нь бүхэл бүтэн нэгэн тогтолцоог бүрдүүлж байна. "Ба" холбоос нь номын хэл, албан бичгийн хэлэнд үлэмж то-хиромжтойн дээр үргэлжилсэн үгийн уран зохиолын хэл, өргөн олон түмэнд зориулсан хэвлэлийн хэлэнд бас хэ-рэглэгдэж байгаа бол "хийгээд" холбоос нь судрын хэлэнд, "болон" холбоос нь олон нийтэд зориулсан хэвлэлийн хэ-лэнд нийцтэй, угаасаа номын хэлний хэрэглүүр болох "бө-гөөд" холбоос нь уран зохиолын хэл, номын хэл, албан бичгийн хэлэнд өргөн хэрэглэгдэхийн хамт олон нийтэд зориулсан хэвлэлийн хэлэнд ч бага бус хэрэглэгдэж бай-на.

Яруу найраг, өргөн олон түмэнд зориулсан хэвлэлд хэрэглэхэд боломжтой "болоод" холбоос бусад холбоостой харьцуулбал ховор тохиолдож байна. Холбоос "агаад" үлэмж хуучирсан боловч бага зэрэг хэрэглэгдсээр байна.

"Шинжлэх ухааны академийн мэдээ" 1974. №1.

## Относительно союза "ба"

На основании стилистически разнообразных материалов среднемонгольского, новомонгольского и современного монгольского литературного языка автор исследует место, занимаемое в последнем союзом "ба", право гражданства которого оспаривается некоторыми монгольскими специалистами, в том числе крупными учеными.

Автор, исследуя союз "ба" и в связи с ним другие союзы современного монгольского литературного языка, приходит к выводу, что категория слов, именуемых в монгольской грамматике союзами, в действительности имеет прежде всего разделительную функцию. Что касается их разделительно-объединительной и соединительной функций, то они имеют второстепенное значение.

Автор считает, что в современном монгольском языке союзы составляют целостную систему стилистических средств. Союз "ба" характерен для книжного и канцелярского языков, союз "хийгээд" -для церковного, союз "болон" -для языка массовой печати и союз "бөгөөд", будучи средством книжного стиля, широко употребляется в языках художественной литературы, книжного, канцелярского и массовой печати. Союз "болоод" имеет незначительное распространение и характерен для языков массовой печати и поэзии. Союз "агаад" архаичен и мало употребителен. Все эти союзы отсутствуют в разговорной речи и за исключением "болоод" не характерны и для языка народного творчества.



## ЗӨВЛӨЛТ ОРНЫ МОНГОЛЫН СУДЛАЛ, ТУУНИЙ АЧ ХОЛБОГДОЛ

Монголын судлал XIX зууны эхний хагаст оросын эрдэмтдийн зүтгэлийн ачаар систем тогтолцоотой шинжлэх ухаан болон хөгжсөн юм. Оросын Шинжлэх ухааны академийн жинхэнэ гишүүн Я.Шмидт 1832 онд "Монгол хэлний зүйн" ном, 1835 онд "Монгол герман орос толь", 1836 онд "Гэсэрийн туужийн" эхний 7 бүлгийг монгол хэлээр, 1839 онд герман орчуулгыг нь тус тус хэвлүүлсэн нь монгол хэл бичгийг шинэ цагийн шинжлэх ухааны үндэстэй судлахын эх болов.

Мөн энэ үед 1849 онд А.Бобровников "Монгол халимаг хэлний зүй" гэдэг алдарт зохиолоо нийтлүүлсэн нь одоо хүртэл эрдэм шинжилгээний ач холбогдлоо алдаагүй байна.

О.Ковалевский монгол бичиг зохиолын асар их материалыг тулгуур болгон, тэр үеийн бичгийн, хэлний үгсийн санг аль болохоор бүрэн багтаасан "Монгол орос франц толийг" зохиож 1847 онд нийтлүүлэв. О.Ковалевский, А.Попов нар монголын утга зохиолын түүхийг зохиох анхны оролдлогыг /1862/ хийсэн байна. П.Кафаров "Монголын нууц товчооны" /1866/ монгол эхийг нээн олж хятад товч орчуулгаас нь орос хэлнээ хөрвүүлж нийтлүүлэв. Ингэж XIX зууны эхний хагас, дунд үеэр орос оронд авьяас билиг төгөлдөр монголч эрдэмтэд төрж, монголын судлалын тусгай сургаалыг бүй болгон, бат уламжлалыг тогтоов.

Монголын судлалын үндсийг тавьж хөгжүүлсэн оросын эрдэмтдийн өргөн хүрээтэй эрдэм шинжилгээний үйл ажиллагааны нэгэн онцлог нь Монголын эрдэмтдийн зохиолыг анхааран, өөрсдийн бүтээлдээ ашиглаж байсан явдал билээ. Судалж байгаа орныхоо эрдэмтдийн бүтээлийг хүндэтгэн үздэг нь Орос Зөвлөлтийн монголч эрдэмтдийн дэвшилт үзлийн илрэл мөн юм.

Октябрийн их хувьсгал ялснаас хойш Зөвлөлт оронд Монголын судлал үлэмжийн далайцтай хөгжив. Зөвлөлт орон монголын судлалын гол орон хэвээр үлдэж, тэнд монголын судлалын хэдэн шинэ төв байгуулагдав. Зөвлөлтийн монголын судлал алдарт эрдэмтэн Б.Я.Владимирцовын нэртэй салшгүй холбоотой билээ. Зөвлөлтийн Шинжлэх ухааны академийн жинхэнэ гишүүн Б.Я.Владимирцов оросын дорно дахины сонгодог судлалын уламжлалыг үргэлжлүүлэн мон-

гол хэл, утга зохиол, түүх, угсаатны зүйн өргөн хүрээтэй судалгааг хийж, монголын судлалыг харилцан уялдсан олон салбартай нэгэн цогц шинжлэх ухаан болон хөгжих замыг нээв.

Зөвлөлт орны монголын судлал, зөвлөлтийн монголч эрдэмтдийн гавьяат үйлсийг нэгд нэгэнгүй тоочин хэлье гэвэл нэг өчүүхэн өгүүлэл байтугай хэдэн номд багтахгүй болно. Иймээс би манай өнөөдрийн эрдэм шинжилгээний ажилд шууд холбогдох хэдэн чухал чиглэлээр авч ярихыг хүсч байна.

Монгол хэл шинжлэлийн талаар зөвлөлтийн эрдэмтэд монгол хэлнүүдийн түүхэн хөгжлийг судлах явдалд онцгой анхаарал тавьсаар ирсэн билээ. Тэд монгол хэлийг бусад монгол хэл аялгуунууд, монголтой төрөл хэл болох түрэг, манж хамниган хэлнүүдтэй харшуулан судлахын зэрэгцээ - гээр монгол хэл, төрөл бусад хэлнүүдийн харилцааг судалж үлэмжхэн амжилт олов. Академич Б.Я.Владимирцов "Монгол бичгийн хэл, халхын аялгууны харшуулсан хэл зүй" гэдэг гайхамшигт зохиолоо 1929 онд нийтлэв. Энэ зохиолоо монгол хэл аялгууны харшуулсан түүхэн авиан зүйд зориулсан боловч, монгол хэлний хөгжлийн түүх, монгол хэл төрөл ба төрөл бус хэлнүүдтэй ямар хэлхээ холбоотой болох тухай манай өнөөдрийн хэл шинжлэлд онол практикийн ач холбогдолтой олон чухал асуудлыг тавьж шийдвэрлэсэн билээ.

Харшуулсан хэл шинжлэлийн талаар Б.Я.Владимирцовын хийсэн ажлыг түүний шавь проф.Г.Д.Санжеев үргэлжлүүлж "Монгол хэлнүүдийн харшуулсан хэл зүйн" 1-р ботийг 1953 онд, 2-р боть буюу үйл үгд зориулсан номыг 1963 онд нийтлүүлэв. Акад. Владимирцов, проф. Г.Д.Санжеев нар түүхэн харшуулсан хэл шинжлэлийн талаар бичсэн зүйлдээ монгол хэлний хөгжиж ирсэн түүхийн тоймыг гаргаад зогсоогүй, монгол үндэсний бичгийн хэлний ирээдүйн төлөвийг харуулсан нь БНМАУ-д хуучин уйгуржин бичгийг халж, шинэ үсэг хэрэглэхэд, монгол үндэсний бичгийн хэлийг сайжруулан боловсруулахад үлэмжхэн тус хүргэсэн билээ.

Г.Д.Санжеев Монгол Ард Улсад шинэ бичиг авч хэрэглэсний дараахан хэвлүүлсэн "Монгол хэлнүүдийн харшуулсан хэл зүй" гэдэг номдоо: "1941-45 онд БНМАУ-д чухамдаа хуучин бичгийн хэлийг халж, шинэ бичгийн хэлтэй болсон биш, зөвхөн үсгээ өөрчилсөн юм"[1] гэж онцлон тэмдэглэсэн билээ. Проф. Г.Д.Санжеевын монгол үндэсний бичгийн хэлний цаашдын хөгжлийн тухай хэлсэн үг нь сүүлийн 25 жилийн туршлагаар нотлогдсон юм. Г.Д.Санжеев : "Монгол үндэсний бичгийн хэл халхын аялгуун дээр үндэслэн шинээр хэлбэржиж цааш хөгжинө гэдэг нь энэхүү



бичгийн хэл хуучин бичгийн хэлний хэлбэртэй байхдаа олсон бух ололтыг ул хайхран, уран үгийн мастеруудын ардын ярианы хэлнээс мянган жилийн турш сонгон авч боловсруулсан зүйлийг, амьд ярианы хэлнээс, ялангуяа үгсийн сан, найруулгын хувьд аль сайн зүйлийг нь шилэн авч боловсруулан хуримтлуулсныг орхиж, бичгийн хэлийг нутгийн аялгууны зэрэгт буулгана гэсэн үг огт биш билээ"[2] гэж заасан билээ.

Зөвлөлтийн эрдэмтдийн монгол үндэсний бичгийн хэлний ирээдүйн хөгжлийн ерөнхий төлөвийг заан өгүүлсэн зүйлс орчин цагийн монгол бичгийн хэлийг цаашид улам нарийн боловсруулахад онолын үндэс болж өгөх юм. Зөвлөлтийн эрдэмтэд монгол хэлийг түүхийн үүднээс харьцуулан судлахдаа үгсийн сангийн судлалын асуудалд бас ихээхэн анхаарал тавьсаар ирэв. Акад. Б.Я.Владимирцов монгол, түрэг хэлний үгсийн санг харшуулан судалж, эдгээр хэлэнд байгаа адил үг бүхэн өвөг алтай буюу монгол түрэг өвөг хэлний үг байх биш, түрэг хэлнээс монгол хэлэнд, монгол хэлнээс түрэг хэлэнд орсон үг байж болно[3] гэж үзсэн билээ. Гэвч "Аливаа түрэг үг монгол хэлэнд ороод монголоор өгүүлэгчдийн авиан зүйн дадлагад харшилдаггүй, монгол үг ч мөн түрэг хэлэнд иймбайна".[4] Иймээс монгол хэлнээс түрэг хэлэнд, түрэг хэлнээс монгол хэлэнд орсон үгийг авиан зүйн аргаар таньж бараг болохгүй, үг зүй, утга зүйн аргыг хэрэглэхэд хүрдэг байна. Жишээлбэл, "билиг" гэдэг үгийг ямар үг вэ гэж авиан зүйн шинжээр нь таних арга алга, харин үг зүйн үүднээс үзвэл "бил" гэсэн язгуур, "г" гэсэн дагавар, утга зүйн үүднээс үзвэл bil гэж түрэгээр "мэд" гэсэн үг, үйл үгээс нэр үг үүсгэх -k дагаврыг залгахад bilik "мэдлэг" гэсэн утгатай үг болдог учир түрэг хэлнээс монгол хэлэнд орж ирсэн үг гэдэг нь тодорхой болж байна. Энэ нь алтайн хэлнүүд, тухайлбал, түрэг монгол хэлнүүдийг төрөл биш гэдгийн нотолгоо эс болоход "билиг" гэдэг үг юу ч гэсэн түрэг, монгол хоёр өөр биеэ даасан хэл болоод байхад монгол хэлэнд орж ирснийг гэрчилж байна. Ийнхүү нэг төрөл хэлнээс нөгөөд үг орох, нутгийн аялгуунаас бичгийн хэлэнд үг орох, бичгийн хэлнээс ярианы хэлэнд үг орох, нэг хэлний өнгөрүүлсэн үеийн үг шинэ үед сэргэн хэрэглэгдэх буюу хуучин хэлбэрээ шинэ хэлбэрийн зэрэгцээгээр хадгалж үлдэх нь гаж буруу зүйл биш, хэлний хөгжлийн жам байна. Орчин цагийн монгол хэлэнд хуучин бичгийн хэлний "ирээдүй" гэсэн үг халхын аялгууны "ирээгүй" гэдгийн зэрэгцээ хэрэглэгдэж байна. Энэчилэн хуучин бичгийн хэлний "чуулган" гэх мэтийн зарим нэг үг сэргэв. Ийнхүү Зөвлөлтийн эрдэмтэд,

тухайлбал акад. Б.Я.Владимирцов, проф. Г.Д.Санжеев нарын урьдаас заасан замаар орчин цагийн монгол үндэсний бичгийн хэл хөгжиж байна.

Орчин цагийн монгол бичгийн хэлний үгсийн санг судлах талаар зөвлөлтийн эрдэмтэд их зүйлийг бүтээв. К.М.Черемисов, А.Ринчин нар монгол орос толь зохион хэвлүүлэв. Проф. Т.А. Бертагаевын үгсийн сан, орчин цагийн монгол нэр томъёоны талаар хийсэн судалгааг бид өндөр үнэлж байна.

Зөвлөлтийн эрдэмтдийн монгол бичиг үсгийн түүхийг судалсан нь бидэнд эдүүгээ асар их ач холбогдолтой юм. Акад. Б.Я.Владимирцов дөрвөлжин үсгийг судлаад түүний мөхсөний нэг шалтгаан бол "хий сүгийн хойноос хөөцөлдөх адил авиаг нарийн тэмдэглэх гэж хөөцөлдөөд чанд тогтоосон дүрэм бодит мөн чанарыг буй болгож чадаагүй явдал мөн"[5] гэжээ. Үнэхээр дөрвөлжин бичигт үгийн эхний шургэх h гийгүүлэгч, агуу е, уйтан е гэж "э" авиаг хоёр ялган тэмдэглэсэн зэрэг илүү юм их байв. Б.Я.Владимирцов мөн тод үсгийг судлан уул бичгийг зохиоход үг зүйн /уламжлалын/ зарчмыг хэтэрхий баримталсан нь зөв бичихийн аргагүй болгож, дэлгэрэн тархахад нь саад болсныг тэмдэглэжээ.[6] Акад. Б.Я.Владимирцовын монголчуудын үсэг бичгээ боловсруулан сайжруулахын тул шинэ бичигтэй болох гэсэн удаа дараагийн оролдлогыг задлан шинжилж авиан зүйн зарчим, үг зүйн зарчмын аль алиныг хэт шүтэж болохгүй гэсэн нь өнөөдөр бидэнд их сургамж болох юм. Монгол Ард Улсад шинэ үсэг авч хэрэглэх үед "ярьдгаараа бичих" өөрөөр хэлбэл авиан зүйн зарчмыг баримтлах гэж зөвхөн тунхаглаад зогсоогүй, хэрэгжүүлж эхэлсэн билээ. Гэвч шинэ үсэг авч хэрэглэсэн анхны үеэс эхлэн уламжлалын зарчим бичигт түрэн орсноос гадна үг зүйн зарчим ч түүнийг харгалзахгүй байж болохгүй гэдгийг илэрхий харуулж байв. Бид "орс" буюу "рос" гэж бичдэггүй, шинэ үсэгт орсон тэр цагаас эдүүгээ хүртэл "орос" гэж бичиж байгаа. Мөн "орьёон" гэж хэлээд "район" гэж бичиж байна. Энэ бол уламжлалын зарчим мөн. Бид "байсым" гэж яриад "байсан юм" гэж бичдэг. Энэ бол үг зүйн зарчим мөн. Зөвлөлтийн эрдэмтдийн урьдаас заан хэлсэн, манай хорин хэдэн жилийн туршлага энэ хоёр дүйж, монголын шинэ үсгийн дүрмийн зарчмыг авиан зүйн зарчим гэж шууд тулган зарлахгүй, үсгийн дүрмийн үндсэн зарчим нь авиан зүй, үг зүйн зарчим байх бөгөөд бас уламжлалын зарчмыг харгалзах хэрэгтэй гэж зөвшөөрөн хүлээхийг шаардаж байна.

Зөвлөлтийн эрдэмтэд монгол эх бичгийн судлалд их хувь нэмэр оруулав. Тэд монгол хэл, утга зохиол, түүхийн холбогдолтой олон чухал эх бичгийг боловсруулан хэвлэв.



Акад. Б.Я. Владимирцов "Бодичарьяаватаарагийн" монгол орчуулга /1929/, А.С.Козин "Монголын нууц товчооны" /1941/ эхийг бусад эх бичигтэй харьцуулан орос орчуулгын хамт хэвлэсэн, Б.И.Панкратов мөн номын хятад галигийг "Юань чао би ши" /1962/ нэртэй нийтлүүлсэн зэргийг онцлон дурьдаж болно. Монголын утга зохиолын чухал эх бичгүүдийг нийтийн хүртээл болгосон явдал монголын утга зохиолын судлалд үлэмжхэн түлхэц болов.

Монголын утга зохиолын талаар акад. Б.Я.Владимирцов хэмжээгээр том биш боловч ач холбогдлоор их хэд хэдэн чухал бүтээлийг нийтлүүлсэн билээ. Үүнд "Монголын утга зохиол" гэдэг түүхэн тойм, "Панчатантрагаас авсан монгол өгүүллийн цоморлиг", "Бодичарьяаватаарагийн монгол орчуулга" зэргийг дурдаж болно. Зөвлөлтийн эрдэмтэн Г.М.Михайлов "Монголын орчин үеийн утга зохиолын түүхэн найруулал" /1955/ гэдэг шинэ монголын утга зохиолын түүхийг зохиох анхны оролдлогыг хийснийг бид онцлон дурдах хэрэгтэй байна. Мөн Г.М.Михайлов "Монголчуудын утга зохиолын өв"/1969/, Л.К.Герасимович "БНМАУ-ын утга зохиол" /1966/, Г.И.Михайлов, К.Н.Яцковская нар "Монголын уран зохиол" /1968/ гэдэг номыг хэвлүүлэв. Эдгээр номд монголын утга зохиолын түүхэн хөгжлийг бүхэлд нь марксист эстетикийн байр суурьнаас дүгнэхийн хамт монголын утга зохиолын судлалын олон чухал зангилаа асуудлыг шийдвэрлэсэн билээ. Зөвлөлтийн эрдэмтэд монголын утга зохиол, хөрш орнуудын утга зохиолын харьцааны асуудлыг үлэмжхэн анхаарч байна. Эдгээр бүхэн нь монголын утга зохиолын түүх, ялангуяа орчин үеийн утга зохиолын түүхийг зохиоход бидэнд их ач тус хүргэх нь дамжиггүй юм.

Зөвлөлтийн эрдэмтэд Монголын нэрт зохиолчдын уран бүтээлийг дагнан судлах ажлыг хийж байгаа нь нийт утга зохиолын түүх зохиох ажлын бас нэгэн чухал бэлтгэл гэж бид үзэж байна.

Манай шинэ утга зохиолыг үндэслэгчийн нэг Д.Нацагдоржийн уран бүтээлийн тухай ганц сэдэвт зохиолыг К.Н.Яцковская саяхан нийтлүүлэв.

Монгол ардын аман зохиол зөвлөлтийн эрдэмтдийн сонирхлыг татсаар байна. Зөвлөлтийн эрдэмтэд монгол ардын аман зохиолын материал цуглуулах, судлах, нийтлэх талаар үлэмжхэн ажлыг гүйцэтгэж байна. Акад. Б.Я.Владимирцовын "Монгол ойрдын баатарлаг туульс", проф. Г.Д. Санжеевын "Хан харангуй" гэдэг туулийн бичмэл эхийн хоёр хувилбар зэрэг олон чухал бүтээлийг тоочин дурдаж болох байна.

Орос Зөвлөлтийн монголын судлал нь бусад оронд монголын судлал үүсэн хөгжихөд түлхэц болсноор үл ба-

рам дорно дахины хөгжиж буй ард түмний хэл зохиолыг судлан, соёл шинжлэх ухааны талаар тэтгэн дэмжихийн үлгэр жишээ болсоор байна. Зөвлөлт орны монголын суд-лал монголын ард түмнийг соён гийгүүлэх, түүний эх хэл-ний боловсролыг дээшлүүлэх, Монгол Ард Улсад хэл зохио-лын шинжлэх ухааныг хөгжүүлэхэд анхнаасаа чиглэж бай-лаа. Бүгд Найрамдах Монгол Ард Улсад монгол хэл, утга зохиолыг зохион байгууллалттайгаар судалж, хэлний шинж-лэл, утга зохиолын судлалын салбар ухаанууд хөгжиж бай-гаа нь Зөвлөлт Холбоот Улсын Шинжлэх ухааны академийн бүх талын дэмжлэг тусламжтай салшгүй холбоотой гэдгийг ЗСБНХУ-ын Шинжлэх ухааны академийн 250 жилийн ойг то-хиолдуулан зориуд онцлон тэмдэглэж байна.

1921 оны 11-р сарын 19-нд эдүүгээгийн Шинжлэх ухааны академийн үүсвэрийг тавьж, "Судар бичгийн хүрээлэн" гэж нэрлэсэн тэр цагаас эхлэн Зөвлөлтийн шинжлэх ухаа-ны академийн харьяа байгууллагууд манайд хэл бичгийн өн-дөр мэргэшилтэй боловсон хүчин бэлтгэж өгөх ажилд ор-сон бөгөөд хорин хэд, гүчин хэдэн онд тэдгээр байгуул-лагын аспирантурт байсан хүмүүс хожим нэрт эрдэмтэд болсон билээ. Эдүүгээ манай улсын эрдмийн зэрэгтэй хэл бичгийн мэргэжилтэн нарын 60 гаруй хувь нь Зөвлөлт Холбоот Улсад зэрэг хамгаалсан хүмүүс байгаагийн ихэнх нь академийн харьяа байгууллагуудад хамгаалжээ. Хэл зо-хиолын хүрээлэнгийн эрдэм шинжилгээний ажилтан нарын 50 хувь нь Зөвлөлтийн академийн харьяа байгууллагуудад эрдмийн зэрэг хамгаалсан буюу мэргэжил дээшлүүлэх то-милолтоор ажиллаж байсан хүмүүс байна.

Эрдэм шинжилгээний боловсон хүчин олширч манай шинжлэх ухааны байгууллага бойжин өсч, түүний материаллаг бааз бэхжсэн нь Монгол, Зөвлөлтийн академийн эрдэм шинжил-гээний байгууллагуудын хэл зохиол судлалын талаар хамт-ран ажиллах боломжоог бүрдүүлэв. Хэл шинжлэл, утга зо-хиолын судлалын шийдвэрлэх чухал асуудлын талаар бууръ-тай судалгаа хамтран хийх, нутгийн аялгуу, аман зохио-лын шинжилгээний анги хамтран зохион явуулах, харилцан бие биедээ эрдэм шинжилгээний зөвлөлгөө өгөх, эрдэм шинжилгээний бага хурал хамтран хуралдуулах, эрдэм шин-жилгээний их, бага хурал, симпозиум, семинарт эрдэмтдээ харилцан оролцуулах, нэг нь нөгөөгийнхөө зохиол бүтээлд шүүмж бичих, тогтмол хэвлэл, цуврал бичигт гар оролцох зэрэг хамтын ажиллагааны олон хэлбэр хөгжиж байна.

Зөвхөн энэ таван жилийн төлөвлөгөө ёсоор Зөвлөл-тийн ШУА-ийн харьяа байгууллагууд манай Хэл зохиолын хүрээлэнтэй хамтран хоёр том ажлыг хийж байна.



Зөвлөлтийн ШУА-ийн харьяа Дорно дахины хүрээлэн, Хэл зохиолын хүрээлэнтэй хамтран "Монгол орос толь" зохиож байна. Энэ толь нь шинэ монгол хэл өөрөөр хэл-бэл XVII зуунаас XX зууны наяад он хүртэлх үеийн мон-гол хэлний үгсийн санг аль болохуйц бүрэн багтаасан бөгөөд 250 орчим зохиогчийн хуудастай, орчуулгын толь бо-лох юм. Хоёр хүрээлэнгээс томилогдсон хариуцлагатай ре-дакторууд монгол орос толь зохиох зааврыг боловсруулж, түүндээ монгол хэлний үгсийн сангийн судлал, утга зүй, хэл зүй, үсгийн дүрэм, найруулга зүй, зөв дуудах дүрмийн холбогдолтой хойшлуулшгүй зарим чухал асуудлын талаар нэгдсэн саналаа тавьсан байна.

Бидний хамтран хийж байгаа өөр нэг чухал ажил бол монголын уран зохиол, хөрш орнуудын уран зохиолтой хэр-хэн холбогдохыг судлах асуудал бөгөөд энэ нь зөвхөн Монголын утга зохиолын судлалаар үл барам, нийт уран зохиолын судлалд хамаарах нарийн төвөгтэй асуудал юм. Монгол ба түүнтэй соёлын холбоотой орнуудын утга зо-хиолын адил төстэй зүйлийг судлаж гаргах явдал нийт хүн төрөлхтний утга зохиолын хэв шинжийн судлалын нэгэн хэсэг болох тул Зөвлөлтийн ШУА-ийн Улс түмний утга зохиолын хүрээлэн, БНМАУ-ын ШУА-ийн Хэл зохиолын хү-рээлэн хоёр энэ асуудлыг бууръгай судалж эхэлсэн нь эр-дэм шинжилгээний үлэмж их ач холбогдолтой юм.

Цаашид Хэл зохиолын хүрээлэн Зөвлөлтийн Шинжлэх ухааны академийн харьяа хэл зохиол судлалын байгуулла-гуудтай улам нягт хамтран ажиллахыг зорьж байна. Үүнд, урьд хамтран ажиллаж байсан үгсийн сан, нутгийн аял-гууны судлал зэрэг уламжлалт салбаруудаас гадна эх бич-гийн судлалын талаар хамтран ажиллах боломцоо бай-на гэж эрдэмтэд үзэж байна.

"Шинжлэх ухааны академийн мэ-дээ" 1974. №2. 51-56-р тал.

Советское монголоведение и его значение

Автор в начале отмечает решающую роль, выдающиеся заслуги русских ученых-монголоведов в становлении мон-головедения в системную науку в 1 половине XIX столе-тия, давая оценку деятельности Я. Шмидта, А. Бобровнико-ва, О. Ковалевского, П. Кафарова и т. д., творцов знаменитой русской школы монголистики. Как особенность их деятель-ности, выражение их прогрессивных взглядов он указыва-ет на широкое привлечение ими в своих трудах работ

монгольских ученых, на уважительное отношение к духовному наследию исследуемой страны.

С победой Великой Октябрьской социалистической революции в СССР, по прежнему остающемся главной страной монголоведения и где оформирован ряд его новых научных центров, эта наука приобрела небывалый темп развития. Значительное место уделено в статье многогранной, выдающейся деятельности Б. Я. Владимирцова, продолжавшего традиции русского классического востоковедения, охватившего обширные сферы монгольского языка, литературы, истории, этнографии, способствовавшего развитию монголоведения в многоотраслевую, комплексную науку. Автором отдельно рассмотрена историко-сравнительная грамматика монгольских языков Б. Я. Владимирцова и его ученика, проф. Г. Д. Санжеева, содержащая целый ряд рациональных замечаний и выводов относительно настоящего и будущего нашего письменного языка. Советские ученые, в том числе и Б. Я. Владимирцов, уделяли много внимания лексикологии. В лексикографии плодотворно работали К. М. Черемисов, А. Ринчинэ, Т. А. Бертагаев. Академиком Владимирцовым многое сделано в области изучения истории монгольской письменности. Так, он причину выхода из употребления квадратного, слабого распространения ясного письма видел в чрезмерном, одностороннем увлечении фонетическим либо морфологическим принципами орфографии, что не мешало бы нам помнить сегодня. Текстологическому изучению письменных, литературных, исторических памятников много сил отдали Б. Я. Владимирцов, А. С. Козин, Б. И. Панкратов.

В монгольском литературоведении автор отмечает работы Г. И. Михайлова, предпринявшего первую попытку создать историю современной литературы Монголии, Л. К, Герасимович, К. Н. Яцковской, с позиций марксистской эстетики обобщивщих процесс развития нашей литературы. Далее идет упоминание опыта и результатов изучения советскими учеными монгольского фольклора.

Автор делает вывод, что русско-советское монголоведение явилось не только толчком для зарождения и развития монголистики как науки в других странах мира, но и примером доброжелательного, научного изучения языково-литературной культуры одного из народов Востока, оказания ему всесторонней интернациональной помощи на пути социалистического процветания. С самого начала оно целенаправленно служило и служит делу просвещения монгольского народа, повышения его языковой культуры, развития науки о языке и литературе в МНР. Далее он подробно останавливается на всесторонней организационно-научной помощи и содействии АН СССР в развитии нашей филологической науки, на задачах и перспективах дальнейшего развития и неустанного обогащения форм сотрудничества между Институтом языка и литературы АН МНР и однопрофильными научными организациями АН СССР.



МАХН-ЫН ХУ11 ИХ ХУРЛЫН ШИЙДВЭРИЙГ БИЕЛУУЛЭХЭД ХЭЛ ЗОХИОЛ СУДЛАЛЫН ЗАРИМ АСУУДАЛ

Монгол Ардын Хувьсгалт Намын ХУ11 их хурлын шийдвэрт социалист нийгмийн гишуун нэг бурийг өв тэгш хөгжилтэй болгох, социалист нийгмийн хөгжлийн зуй тогтоолоос урган гарсан чухал зорилтыг тодорхойлон тавьсан билээ. Өв тэгш хөгжилтэй шинэ хунийг буй болгох гэдэг нь юуны өмнө нийгмийн гишуун нэг бурийг бичгийн боловсролтой болгох гэсэн хэрэг бөгөөд энэ нь хун ам нийтдээ бичиг усэг мэддэг болсон хөгжиж байгаа социалист оронд хун амын бичиг усгийн мэдлэгийг нийтэд нь сайжруулах гэсэн уг юм. Эдуугээгийн байдлаар манай оронд уншиж бичиж чадахгуй хун байхгуй болсон боловч, бичиг усэг бага мэдэгчид, найруулан бичих чадвар муутай хумуус хун амын дотор улэмжхэн хувийг эзэлж байна.

Хун амын бичиг усгийн мэдлэгийг сайжруулахад зайлшгуй чухал нэг арга хэмжээ бол Монголын шинэ усгийн дурмийг улам боловсронгуй болгох явдал юм.

Монголын шинэ усгийн дурмийг 1940 онд зохиож, 1941 оноос эхлэн бух албан хэргийг шинэ усгээр хөтлөх болсноор даруй 36 жилийн нуур узэж байна. Уйгуржин усгийг халж, өөр усэгтэй болох гэсэн оролдлогыг суулийн 7 зуун жилийн дотор олон удаа хийсэн боловч амжилтад хурч чадахгуй байв. Гагцхуу орос усэг дээр ундэслэсэн шинэ усэг нь нам, засгаас эрчимтэй, олон янзын арга хэмжээ авсны урээр хун амын дотор тургэн дэлгэрч, монголын ард тумэн нийтээрээ бичиг усэгтэй болохын нэг гол шижим болов. Акад. Ц. Дамдинсурэнгийн боловсруулсан шинэ усгийн дурэм тухайн уеийн манай хэл бичгийн ухааны том амжилт байлаа.

Монголд шинэ усэг авч хэрэглэсэн нь манай ундэсний соёлын туухэнд гарсан хувьсгалын чанартай их ололт гэж хэл бичгийн мэргэжилтэн бид узэдэг билээ. Өнгөрсөн гуч гаруй жилийн дотор монголын шинэ усэг практик том шалгалтыг давж, амьдрах их чадвартайгаа бурэн харууллаа.

Шинэ усэг хэрэглээд нилээд дадлагажаад ирэхэд усгийн дурэмд зарим нэг өөрчлөлт оруулах шаардлага гарч ирсэн байна. 1957 онд усгийн дурмийн асуудалд зориулсан өргөн шуумжлэлийг "Унэн" сонинд явуулж, Зөвлөлтийн төлөөлөгчдийг оруулсан эрдэм шинжилгээний бага хурал хийлгэсэн билээ. Уг бага хурлаас монголын шинэ усгийн дурэмд зарим өөрчлөлт оруулах тухай зөвлөмжийг гаргажээ.

МАХН-ын Төв Хорооны Улс Төрийн Товчооны 1962 оны 5-р сарын 30-ний өдрийн хурлын тогтоолд үсгийн дүрэмд засвар оруулах тухай заажээ. Мөн МАХН-ын Төв Хорооны Улс Төрийн Товчооны 1963 оны 6-р сарын 21-ний хур - лаас "шинэ үсгийн дүрмийг улам боловсронгуй болгон сайжруулахыг" ШУА-ийн Хэл зохиолын хүрээлэнд үүрэг болгосон байна. Хэл зохиолын хүрээлэн Төв Хороооны энэ чухал даалгаврыг хүлээн аваад, холбогдох байгууллага , мэргэжлийн хүмүүстэй удаа дараа харилцан зөвлөж, өргөн хэмжээний материал судалсны үндсэн дээр өөрийн сана - лыг боловсруулав. Хэл зохиолын хүрээлэнгийн боловсруул - сан саналд монголын шинэ үсгийн дүрмийн гол зарчмыг "авиа зүй, үг зүйн зарчим" өөрөөр хэлбэл үгсийн бич - лэг нь бичгийн хэлний дуудлагаас онцын гажихгүйн дээр үг бүтээгч утга бүхий хэсгүүдийг ямар ч нөхцөлд адил бичихийг эрмэлзэнэ" гэжээ.

Хэл бол маш нарийн хэвшсэн систем юм гэдгийг эдүүгээ маргах хүн үгүй болов. Амаар хэлсэн нь авиа - гаар илэрч, чихэнд сонсдоно. Бичгээр бичсэн нь үсгээр илэрч нүдэнд үзэгдэнэ. Амаар хэлэхэд нэг үг буюу үгийн хэлбэр янз бүрийн нөхцөлд хэдүй чинээ адилхан бай- вал сонсох хүнд төдий чинээ хөнгөн ойлгомжтой байдаг бол, бичихэд нэг үг буюу үгийн хэлбэр янз бүрийн нөх- цөлд хичнээн адилхан бичлэгтэй байвал унших, бичих хүнд төдий чинээ хялбар дөхөм болно. Өөрөөр хэлбэл морь, араг гэсэн хоёр үгийг хүн янз бүрээр хувилган хэлэх - дээ мори-морийг, мориор, моринд, мориноос, морины, мори - той, морид, морил: араг- арагийг, арагаар, арагт, арагаас, арагийн, арагтай, арагууд, арагла гэж морь, араг гэсэн үндсийг нь ав адилхан сонсдохоор хэлдэг байтал морь - морийг, мориор, моринд, мориноос, морины, морьтой, морьд морил: араг- аргаар, аргийг, арагт, аргаас, аргийн, арагтай , аргууд, арагтай, арагла, гэж адилхан сонсдох нэг үгийг морь-мори, араг-арг гэх мэтчилэн хоёр өөр хэлбэрээр би- чих нь нэг мянган үгийг хоёр мянган хэлбэрээр, нэг түмэн үгийг хоёр түмэн хэлбэрээр бичиж нүдээр үзэж да- сах, гараар бичиж дадахад дөхөмгүй болгоно гэсэн хэрэг болно.

Учир иймээс Монголын шинэ үсгийн дүрэмд нэг үг ба үгийн хэлбэрийг янз бүрийн нөхцөлд аль болохоор ижил бичлэгтэй болгохыг зорилго болгох нь зүйтэй юм. Эдүүгээ дагаж буй дүрэмд аргийн, хэргийг гэх мэтчилэн эгшгээр эхэлсэн дагавар залгахад эцсийн гийгүүлэгчийн өмнөх эгшиг гээгдэж байгаа бол Дэндэвийн, Оросын гэх мэтчилэн оноосон нэрийн эцсийн гийгүүлэгчийн өмнөх эг- шиг тугалын, загалын гэх мэтчилэн хэлний гүн үгийн га- гийн дараа орсон эгшиг, бандидын, зоригийг гэх мэтчилэн үгийн "и" эгшиг, эдгээр болон бас бусад тохиолд эгшиг



шилждэггүйн адил бүх тохиолд үгийн үндэс, дагаврыг тогтмол хэлбэртэй болгох тухайд хэл бичгийн мэргэжил- тэн нар санал нэгтэй байна.

Харамсалтай нь, хэл бичгийн мэргэжилтэн нар гол асуудлаар санал нэгдсэн атлаа хоёрдугаар зэргийн асууд - луудаар эцэс төгсгөлгүй маргаан хийсээр байна. Жишээл- бэл, зарим мэргэжилтэн нар үгийн үндэс дагаврыг тогт - вортой болгохыг зөвшөөрсөн атлаа "үйл үгийн -л дагав- рыг эгшгээр төгссөн үгэнд шууд /хуга+л - хугал, төө+л - төөл/ залгаж, гийгүүлэгчээр төгссөн үгэнд ямагт ард нь эгшиг бичиж байна. Жишээ нь: таг - тагла, хөөвөр - хөө - вөрлө, бат - батла, тус - тусла, хавтас - хавтасла гэх мэт /. Ингэснээр дараа нь залгаж орох дагаврыг шууд залгаж бичих мэтээр дөхөм болно" гэж бичиж байна. Өнгөцхөн ха- рахад үнэхээр тас+ла - тасла, тасла+х - таслах, тасла+сан = тасласан гэх мэтчилэн шинэ үг бүтээхэд дөхөм мэт са- нагдана. Гэтэл тасла- гэсэн үндсэнд нэр үүсгэх -бар дага- вар залгахад тасалбар гэж бичих нь зүйтэй мэт. Тэгвэл өнөө эгшиг гүйж, үгийн үндэс эвдэрдэг хэвээрээ байна. Бас зарим хүн "Манай уйгуржин бичигт төдий л хэрэг- лэж байгаагүй бөгөөд одоогийн шинэ үсгийн дүрэмд то - дорхой хэвшиж чадаагүй байгаа

а/ том үсгээр эхлэн бичих,

б/ үг товчлох,

в/ цэг таслалын дүрмийг тодорхой болгож энэ талаар орос үсгийн дүрмийг авч хэрэглэх нь зүйтэй..." гэж бичиж байна. Нэг хэлний үсгийн дүрмийг нөгөөд нь орчуулаад хэрэглэчихэж болдог байсан бол, үсгийн дүр - мийн асуудлаар олон жил маргах хэрэггүй, бид аль хэ- дийн орчуулчих байсан билээ. Харамсалтай нь ингэж бол- доггүй байна.

Байдал иймээс хэл бичгийн мэргэжилтэн нар хамгийн чухал асуудлаар нэгэнт нийлсэн тул хоёр, гуравдугаар зэргийн асуудлаар дэмий маргаж цаг үрэхийн оронд тал бүрээс нь сайтар судлан, үг зүй, авиа зүйн зарчмыг гол болгон асуудлыг нэгэн тийш болгож болно гэж үзэж бай- на.

Бас монголчууд сая бичигтэй, бичгийн хэлтэй болж байгаа үндэстэн бус тул уламжлалын зарчмыг ямар нэгэн хэмжээгээр хэрэглэх нь маргаантай асуудлыг нэгэн тийш болгоход нэмэр болох төдийгүй ижил бичлэгт үг олон бо- лохоос зайлсхийх нэгэн арга болох юм. Жишээлбэл: /оюун/ билэг /хүнд барих/ бэлэг, бэлгэ /тэмдэг/ гэж адил дууд - лагатай гурван үгийг ялган бичиж болох юм. Ийм уламж- лалын зарчмыг орос зэргийн хөгжингүй утга зохиолын хэлэнд дэлгэр хэрэглэдэг байна.

Үсгийн дүрэмд засвар оруулан боловсруулсны дараа

үсгийн дүрмийн сурах бичиг, үсгийн дүрмийн толь бичиг,
унших бичиг зэргийг боловсруулан шинэ дүрэмтэй нэгэн
зэрэг нийтлэх хэрэгтэй юм. Бидний бодоход дунд сургуу-
лийн бүх сурах бичгийг үсгийн дүрэмд өөрчлөлт оруул -
сантай холбогдуулан заавал шинэтгэх хэрэгцээ байгаа
эсэх, аяндаа шинэ сурах бичиг хэвлэх журмаар гүйцэтгэх
бололцоо байгаа эсэхийг судалж үзэх хэрэгтэй.

Үсгийн дүрмийн асуудал нийтийг, ирээдүйг хамарсан
маш нөцтой асуудал учир яаруу сандруу арга хэмжээ
төлөвлөж болохгүй, маш болгоомжтой тал бүрээс нь сай -
тар боловсруулж гүйцсэний дараа нийтээр мөрдүүлэх хэ -
рэгтэй. Үсгийн дүрэмд их өөрчлөлт оруулж, цоо шинэ бичигтэй
болж байгаа юм шиг, нийтээр бичиг дахин сурахад хүрэх бэрх-
шээл гаргахгүйг хичээх хэрэгтэй.

Ард нийтийн хэлний боловсролыг дээшлүүлэхэд үсгийн
дүрэм хэл зүйн сурах бичгээс гадна монгол хэлний най-
руулга зүйн янз бүрийн сурах бичгийн зүйл зайлшгүй
шаардагдаж байна. Дунд сургууль төгсөөд өргөдөл бичиж
чадахгүй хүн олонтоо тохиолдож байна. Сүүлийн 2 жилд
хэл зохиолын хүрээлэнд туслах ажилтнаар оръё гэж бү-
рэн дунд боловсролтой хэдэн хүн өргөдөл өгөхөд үг өр -
гөдлийг ёс журмаар нь алдаагүй бичсэн хүн нэг ч бай-
сангүй. 1976 онд ШУА-ийн туслах, дадлагажигч ажилтан
58 хүний монгол хэл бичгийн мэдлэгийг мэргэжлийн ту-
хай зохион бичүүлж шалгахад хүн ойлгохоор юм бичиж
чадахгүй хүн бас гарч байв.

Хэл зохиолын хүрээлэн монгол хэлний найруулга
зүйн талаар сүүлийн үед онолын ба практикийн ач хол -
богдолтой хэдэн ном гаргахаар төлөвлөснөөс 2 нь хэвлэг-
дээд байна. Харамсалтай нь найруулга зүйн чухал ач
холбогдолтой өгүүллийн эмхтгэл гаргахаар бэлтгэснийг урьд
хэвлэгдсэн өгүүлэл олон орсон байна гээд зөвшөөрсөнгүй.
Одоо бидний бодоход нийтэд зориулан монгол хэлний най-
руулга зүйн практик гарын авлага болох зүйлийг гаргах
явдал чухал байна. Ийм гарын авлагад хуулийн өргөдөл,
захидлаас эхлээд хурлын тогтоол, дипломат бичиг, бичиг
зохиолын товчоо хүртэл яаж бичих тухай товч заавар ,
загварын хамт байвал зохино. Цаашид монгол хэлний най -
руулга зүйг улам боловсронгуй болгохын үүднээс тогтмол
хэвлэл, радио, телевизийн хэл найруулгад хяналт тавьж,
шүүмж тогтмол бичиж байх хэрэгтэй байна.

Хэл зохиолын хүрээлэн эдүүгээ хүртэл чухамдаа
ганц монгол хэл зохиолыг судалж байна. Гэтэл монгол хэл
зохиолыг гүнзгийрүүлэн судлахын зэрэгцээгээр дорно өр -
нийн чухал хэлнүүдийг эрдэм шинжилгээний үндэслэлтэй
судлах явдал цаг үеийн шаардлага болж байна.



Түрк, манж хамниган, хятад, япон, төвд, солонгос зэ -
рэг хэлийг монгол хэл зохиолтой зэрэгцүүлэн судлах,
дангаар судлах нь эрдэм шинжилгээний талаар маш чух-
лаас гадна практикийн ач холбогдолтой байна. Эх хэлээ
сайн ойлгоё гэвэл түүний түүхийг төрөл хэл, айл зэр -
гэлдээ ард түмний хэлтэй харьцуулан судлахгүйгээр ам -
жилтанд хүрч чадахгүй юм. Ф.Энгельс эх хэлээ өнгөрсөн
үеийн хөгжилтэй холбон үзэхийн зэрэгцээгээр, бусад төрөл
амьд ба мөхсөн хэлнүүдтэй харьцуулан судалбал сая эх
хэл гэдэг чухам юу юм, түүний "матери ба хэлбэр" нь
юу юм гэдгийг ойлгож болно гэж бичсэн билээ.[1]

Бас социалист орнууд, ялангуяа их зөвлөлтийн ард тү-
мэнтэй улам ойртон нягтрахын тулд орос хэлийг монгол
хэлтэй харьцуулан судлах явдлыг зохион байгуулалттай,
тодорхой төлөвлөгөөтэй болгохын зэрэгцээгээр орос хэл
зохиолыг дагнан судалж, орос зөвлөлтийн утга зохиолыг
сурталчлах ажлыг улам хөгжүүлэх хэрэгтэй байна.

Монгол хүнд зориулж, монгол хэлээр орос монгол хэ-
лийг харьцуулсан зохиол, орос хэлний тухай эрдэм шин -
жилгээний бүтээл туурвидаг тийм байгууллага болох орос
слав хэлний секторыг хэл зохиолын хүрээлэнгийн бүрэл -
дэхүүнд байгуулах хэрэгтэй байна. Орос хэл судлах, орос
зөвлөлтийн утга зохиолыг сурталчлах секторын бүрэлдэ -
хүүнд эхэн үедээ орчин цагийн орос хэлээр 3, эртний
орос хэл, шашны слав хэлээр 2, зөвлөлтийн утга зохио -
лоор 3 хүн, хуучин орос утга зохиолоор 2 хүн, болгар ,
чех, польш хэл зохиолын мэргэжилтэн тус бүр 1 хүн бай -
вал сайн байна. Гэвч ийм цөөн мэргэжилтэнтэй сектор хүч
мөхөсдөх нь зайлшгүй. Иймд хэл зохиолын хүрээлэнг тү -
шиглэн хэл бичгийн мэргэжилтэн нарын сайн дурын ний -
гэмлэг байгуулж, эрдэм шинжилгээ сурталчилгааны ажил
явуулж болох юм.

Ийм нийгэмлэг нь дэлхийн ерөнхий хэл шинжлэлийн
байгууллага, олон улсын славчдын их хурал, дорно дахи -
ныг судлагчдын их хурал, алтайчдын бага хурал зэрэг
олон улсын байнгын байгууллагын үйл ажиллагаанд бусад
социалист орны зохих байгууллагатай харилцан тохиролц -
соны үндсэн дээр оролцдог байж болох юм.

Монголын хэл бичгийн ажилтны нийгэмлэг нь социа-
лист орнууд, ялангуяа ЗХУ-ын хэл шинжлэлийн байгуул -
лагуудтай маш ойр дотно харилцаатай ажиллах нь мэдээ-
жийн хэрэг.

Залуу үеийг хүмүүжүүлэхэд утга зохиол, ардын аман
зохиолын ач холбогдол үнэлж баршгүй их юм. Залуу
үеийн хүмүүжилтэй холбогдолтой ном зохиол сүүлийн үед
их гарч байна. Тэдгээрийн сэдэв өргөн болж, зохиомж
сайжирч, хэл найруулга ч дээрдэж байна. Аливаа зүйл

нилээд өсч хөгжөөд ирэхээр дутагдал нь томруун харагдах болдог жамтай билээ. Энэчлэн хүүхэд залуучуудын хүмүүжилтэй холбогдолтой ном зохиолын дутагдал бас тодорхой болж байна. Түүнийг сэдвийн талаас нь өргөсгөх, ялангуяа хэлний талыг нь эрс сайжруулах хэрэгтэй байна гэж олон мэргэжилтэн санал тавьж байна. Энэ талаар Ардын Боловсролын Яам, Зохиолчдын Хороо, Хэл зохиолын хүрээлэн хамтран ажиллах хэрэгтэй байна.

Монголын ард түмэн маш баялаг аман зохиолтой гэдгийг одоо монголч эрдэмтэд сайн мэдэг, манай оронд ч нийтэд зориулан монгол аман зохиолын зүйл нилээд хэвлэсэн байна. Гэвч систем, төлөвлөгөөгүй нийтэлснээс эрээвэр хураавар шинжтэй, заримын нь найруулга редакц төдий л сайнгүй байна. Аман зохиолыг эрдэм шинжилгээний материал болгон хэвлэхдээ огт өөрчлөхгүй, хэлж өгсөн үгээр нийтлэх ёстой. Харин нийтэд зориулахдаа хэл найруулгыг нь засаж болох юм. Тухайлбал, хүүхдэд зориулан хэл найруулгыг нь хялбар цагаан болгож болно.

Хүүхэд, залуучууд, олон түмэнд зориулсан ардын аман зохиолыг унших бичгийн хэлбэртэй, мөн тэрчлэн төрөл зүйлээр нь хэвлэн нийтэлж болох юм. Урт үлгэр, туульсыг дангаар нь зураг чимэглэлтэй хэвлэж болно.

Бас монгол ардын аман зохиолыг олон улсын хэмжээнд сурталчлах ажлыг эрчимтэй зохион явуулах хэрэгтэй байна. Энэ талаар Хэл зохиолын хүрээлэн Зөвлөлтийн Улс түмний утга зохиолын хүрээлэн, БНАГУ-ын ШУА- ийн Түүх археологийн хүрээлэн, Гумбольдтийн их сургуультай хамтран монгол туульсыг монгол, орос, герман хэлээр нийтлэхээр хэлэлцэн тохиролцоод байна. Үүнд "Хан Харангуй", "Жангар" зэрэг туульсаас гадна 5 боть туульс нийтлэхээр төлөвлөж байна. Энэ ажилд Зөвлөлт, БНАГУ-ын монголч эрдэмтэд идэвхитэй оролцоход бэлэн байна гэдгээ баяртай илэрхийлсэн билээ. Зөвлөлт, БНАГУ-ын эрдэмтдээс гадна бусад орны эрдэмтэд, тухайлбал англи орчуулгыг бэлтгэхэд эрдэмтэд оролцох байх гэж бид найдаж байна. Жишээлбэл, японы эрдэмтэд байж болох юм.

Монгол ардын аман зохиолыг олон улсын хэмжээнд сурталчлахад Монгол, Зөвлөлт, Ардчилсан Германы эрдэмтдээс бүрдсэн редакц байгуулах бөгөөд монгол эхийг нь манай эрдэмтэд бэлтгэх болно.

Монгол ардын аман зохиолыг олон улсын хэмжээнд сурталчлах ажлыг зөв зохион байгуулж чадвал манай ард түмний соёлын их өвтэй дэлхий дахиныг танилцуулахад тус дөхөм болох юм.

1977 он.



## Некоторые вопросы языкознания и литературоведения в свете решений XVII съезда МНРП

В комплекс задачи воспитания нового человека, формирования всесторонне развитой, гармонической личности, выдвинутой на XVII съезде МНРП, органической частью входит повышение культуры речи, уровня языкового образования всех членов общества. Одной из важных и неотложных мер при этом является дальнейшая разработка и усовершенствование орфографии новой письменности. Постановления Политбюро ЦК МНРП от 1962, 1963 гг. неоднократно указывали на необходимость внесения некоторых поправок в новую орфографию, на задачи ее дальнейшего усовершенствования. Автор считает, что при совершенствовании орфографии новой письменности для решения спорных вопросов может быть плодотворным применение различных принципов правописания, включая традиционный, способствующий, в частности, избежанию омографов, оставляя в неприкосновенности основной принцип нынешней орфографии.

По мнению автора Институт языка и литературы наряду с углубленным изучением родного языка должен обращать больше внимания сопоставительному и специализированному исследованию других восточных и западных языков. Особое значение приобретает создание сектора русско-славянского языка, деятельность которого была бы устремлена к сопоставительному изучению русского и монгольского языков, исследованию и популяризации русско-советской литературы.

Большое внимание в статье уделяется монгольскому фольклору, проблемам его популяризации, предстоящему международному сотрудничеству ученых МНР, СССР, ГДР в целях осуществления многотомного издания монгольских эпосов на языках своих народов.

## ФОРМИРОВАНИЕ МОНГОЛЬСКОГО НАЦИОНАЛЬНОГО ЛИТЕРАТУРНОГО ЯЗЫКА

Большинство наших специалистов считает основным принципом литературного языка обработанность, упорядоченность его средств, что почти неизбежно приводит к выводу признания существования литературного языка до появления письменности. Дописьменный литературный язык на самом деле означает язык фольклора. Если язык фольклора и литературный язык одно и то же, то придется признать и идентичность фольклора и литературы, фольклористики и литературоведения, на счёт чего не может быть двух решений. Даже те специалисты, которые допускают существование дописьменного литературного языка, не спорят о правомерности существования фольклористики и литературоведения как самостоятельные науки. Все это говорит в пользу того, что возникновение литературного языка нельзя рассматривать в отрыве от употребления развитой письменности. Одно не исключает другое, наоборот, они неразрывно связаны друг с другом. Академик А.С.Козин предполагал, что у монголов существовал устный литературный язык до употребления письменности, причем появление письменности он относит как и большинство монголоведов к Х111 в. Академик А.С.Козин писал:

"Имея в виду принятые в монголоведении даты 1204 г. для введения у монголов уйгурского письма, 1210–1219 гг. для введения китайского письма и 1269 г.– для квадратного письма, а также учитывая одни лишь обнаруженные до сего времени памятники, мы должны прийти к заключению, что Х11 в. принес монголам, вместе с рядом письменностей, и свою национальную литературу и выработанный литературный язык. Обширный памятник этого языка, каким является "Сокровенное Сказание", уже в 1240 году представляет нам этот язык во всей силе и красоте настолько сформировавшегося письменного литературного языка, что невольно сам собой возникает вопрос: где же его предшественники." [1]

Акад. Б.Я.Владимирцов, отвечая на этот вопрос развил "теорию о найманском происхождении не только письма, но самого монгольского литературного языка".

Акад. А.С.Козин, ссылаясь на Рашид-Эддина, писал, что... "уже Рашид-Эддин констатировал существование у



монголов устного литературного языка, относя лишь это своеобразное явление к древнему, дописьменному периоду, мы же должны добавить, что этот устный литературный язык существовал и существует еще наряду с письменным литературным языком..." [2]

Акад. Б.Я.Владимирцов в свое время писал, что "Чингис-хан ввел для нужд своей державы уже готовый литературный язык достаточно фиксированный, изображавшийся при помощи уйгурских букв" [3]. Оставляя в стороне "уйгурские буквы", обращаю внимание читателя на "готовый литературный язык". Возникает вопрос когда сложился этот "готовый литературный язык". Как мы видим, эти два авторитета единодушны в том, что до эпохи Чингис-хана существовал у монголов литературный язык, но по-разному объясняют истоки этого литературного языка: один /А.С.Козин/ считает, что существовал устный дописьменный литературный язык, другой /Б.Я,Владимирцов/ происхождение литературного языка возводит к найманскому.

Современные данные науки позволяют делать нам вывод, что литературный язык возник у монголоязычных народов гораздо раньше, чем предполагали ученые.

В китайском историческом сочинении "Суй Шу" сообщается, что "Поздние вейцы /монголоязычное племя табгачи/в первое время после завоевания Китая писали императорские эдикты и военные донесения только на чужом /для автора источника/ языке. Потом большинство из них, приняв китайские обычаи, перестало понимать друг друга, что заставило их зафиксировать свой язык на письме и ввести обучение родному языку, который и называется государственным языком" [4].

Противоречивое, на первый взгляд, сообщение китайского источника дает нам чрезвычайно важные сведения по непосредственно интересующим нас вопросам. Во-первых, поздние вейцы т.е. табгачи на первых порах после завоевания Китая т.е. в начале своей государственной деятельности пользовались исключительно чужим для китайцев, своим родным языком, и этот язык они объявили государственным, т.е. язык табгачей выполняет одну из основных функций литературного языка– обслуживает государстенные нужды общества. Во-вторых, китайский автор говорит, что табгачи на первых порах писали на своем языке, позднее зафиксировали свой язык на письме. Тут кажущееся противоречие объясняется тем, что не иероглифическое письмо китайцы обычно не считали письмом, а в данном случае имеется в виду именно переход на иероглифическое или "иероглифоподобное", напоминающее китайское иероглифическое, письмо, что подтверждается сообще–

нием из другого китайского источника "Вей Шу": "Император Дао из династии Тоба в день белой обезьяны третьего месяца второго года ши гуань во дворце Цзю хуа тан соизволил рассмотреть новую письменность, состоящую из более тысячи знаков... Пусть распространяют повсеместно новосозданную письменность для всеобщего использования". [5] Тыс знаков для звукового письма-слишком много, для и ифического - слишком мало. Таким образом, новое письмо табгачей по всей вероятности было слоговым. Значит, табгачи имели старое и новое письмо, их язык обслуживал государственные нужды. Однако, этим исторические сведения не исчерпываются. Вышеупомянутый источник "Суй Шу" приводит небольшую библиографию табгаческих книг, состоящую из 13 названий, которая вполне может служить доказательством существования достаточно богатой и разнообразной литературы. Среди них имеются филологические, философско-этические, художественные, биографические, канцелярские произведения.

Вышеприведенные исторические сведения безусловно подтверждают существование высокоразвитого литературного языка. Что касается филологических данных, характеризующих табгачский язык, хотя их очень мало дошло до нас, все же вполне достаточно, чтобы подтвердить достоверность исторических данных и отнести табгачский язык к древному периоду развития монгольского языка. Как правил... отметил венгерский монголовед Дж. Кара, некоторые из слов табгачского языка, сохранившихся в исторических источниках, расшифруются только на материалах монгольского языка. [6] Важнейщее из них -слово yeou-lien означающее "облако" по трактовке акад. Л.Лигети читается üglen и соответствует старомонгольскому egülen. По нашему мнению это слово могло читаться egülen ~ ügülen

. Самоназвание народа табгач, сохранившееся в тюркских надписях на стеллах, следует читать tabaγači т.к. сохранившееся интервокальный согласный по аналогии монг. tūla < tuγula < toγula др. тюр. toγla, монг. buγuday тюр. buγday и т. д.

Древний период развития монгольского литературного языка с неизвестных времен продолжается примерно до У в. нашей зры. В этот период в монгольском языке существовали передние гласные ä, ï, ö, ü и задние a, ı, o, u . Все или почти все согласные делятся на передние и задние. Сохраняется анлаутный p~f~h и интервокальный q~γ~b~w . Гласный ı, ï встречается после согласных s и t . Отсутствуют согласные ts dz. Гла-



голы изменяются по родам, определение согласуется по числам с определяемым. Личное местоимение третьего лица единственного числа употребляется во всех падежах.

Первый этап второго периода начинается приблизительно с У в. и продолжается до начала XIУ в. Наиболее характерными признаками монгольского литературного языка этого времени: гласные ı, ï теряют фонематическое свойство и образуется одна фонема i с двумя вариантами передним ï и задним ı , что привело, в свою очередь, появлению среднеязычных гласных ȧ, ȯ u̇. Исчезает интервокальный согласный q~γ~b~w. Во многих словах сохраняется анлаутный p~f~h . Глаголы все еще сохраняют родовые признаки, определение согласуется по числам с определяемым. Сохраняются некоторые падежные формы личного местоимения третьего лица.

Основным, дошедшим до нас памятником литературы этого времени является "Сокровенное Сказание Монголов" /1240/. Кроме того мы знаем, что кидане создали богатую литературу, образцы которой известны в китайских переводах. В китайской же транскрипции дошли до нас и киданьские слова, которые дают нам возможность отнести киданьский язык среднему периоду развития монгольского языка.

| Киданьский | Монгольский литературный | Язык квадратной письменности | Монгольский национальный литературный | Дагурский |
|---|---|---|---|---|
| tau | tabun | tabun | тав | tau |
| ǰau | ǰavun | ǰaūn | зуу | ǰau |
| tauli | taulai | | туулай | tauľ |
| nair | naran | naran | нар | nar |
| sair | saran | zara, sara | сар | sarōl |
| šawā | sibaγun | šibaūn | шувуу | šowō |

Как мы видим из таблицы киданьский гораздо ближе к современному монгольскому литературному языку чем к монгольскому литературному и сходен с архаичным дагурским и языком квадратной письменности.

По-видимому в конце этого этапа отделились монгольский, монгорский, дагурский, баоньский и дунсянский языки.

11 этап второго периода продолжается до середины ХУ11 в. Основные особенности монгольского литературного языка этого времени: завершение процесса образования долгого гласного, исчезновение родов глагола и согласования в числах определения с определяемым /за некоторыми исключениями/ - личного местоимения третьего лица, проникновение уйгур и персидских заимствований в лексику литературного языка.

1 этап третьего периода продолжается до сороковых годов XX в. В начале этого периода складывается грамматическая система современного литературного языка. Ойратский и бурятский диалекты стали на путь самостоятельного развития. Ойраты создают свою национальную письменность "тодо узуг" в середине ХУ11 в., буряты- в первой половине XX в.

В конце этого этапа складываются основные элементы монгольского национального литературного языка.

11 этап третьего периода развития-национальный этап начинается с сороковых годов XX в. продолжается до настоящего времени.

В эпоху народной революции в процессе консолидации монгольской социалистической нации складывается мон - гольский национальный литературный язык. Формирование его завершается к сороковым годам. Экстралингвистичес - кими факторами образования национального литературного языка являются:

а/. Состав носителей литературного языка становится массовым. До революции незначительная часть населения владела литературным языком. За годы революции благо - даря развитию школьной сети, распространения периодичес- кой и иной печати, радио и т.д. значительная часть на- селения овладевает литературным языком. Идет и посте - пенная нивелировка территориальных диалектов. Литератур - ный язык становится доминирующим элементом в системе национального языка.

Современный монгольский национальный язык пред - ставляет собой метасистему всех языковых разновидностей нашего времени, в том числе, литературного языка, ни- велирующихся постепенно территориальных диалектов, про - фессиональных языков, которые создают новый языковый барьер, разговорный язык и т.д. Составные части нацио - нального языка взаимосвязаны, причем не только диалек- ты и разговорный язык оказывают влияние на литера - турный язык, в свою очередь, оказывает влияние на диа- лекты и разговорный язык.

б/. Территория распространения монгольского нацио - нального литературного языка уже территории распростра-



нения донационального монгольского литературного языка, но шире территории, на которой живет монголская нация. До революции монгольским литературным языком в силу его обработанности пользовались тувинцы и буряты. Благодаря победе Великой Октябрьской Социалистической ре - волюции тувинцы и буряты создали свои национальные литературные языки. В настоящее время монгольским национальным литературным языком пользуются на равне со своими родными языками тюркские народности, проживающие на территории МНР.

Современный монгольский национальный литературный язык представляет собой сложную систему взаимообусловленных и взаимообусловленных составных частей, каждая из которых, в свою очередь, представляет сложную систему.

В упрядочении выразительных средств, установлении норм монгольского национального литературного языка исключительную роль сыграл переход на новую письменность, основанную на русской графической основе. Благодаря ему фонетическая и фонематическая системы национального ли - тературного языка закреплены в облике халхаском и обес- печивается стабильность, позволяющая сохранить основы ли- тературного языка в течение долгого времени.

Грамматическая система монгольского национального литературного языка отличается от таковой в монгольс - ком литературном языке тем, что в ней отсутствуют сое- динительный падеж с аффиксом -luɣ-a. настоящее вре- мя с аффиксом -mui, настояще-будущее время с аффик - сом -nam, условное деепричастие с аффиксом -basu и наличием направительного падежа с аффиксом -руу, форм требования 11 лица с аффиксом -аач, условного деепричас- тия с аффиксом-бал, сопроводительного деепричастия с аф - фиксом -нгаа, попутного деепричастия с аффиксом -нгуут, последовательного деепричастия с аффиксом -хлаар, деепри - частия вероятности с аффиксом-мааж и т.д. Однако она значительно отличается и от грамматической системы хал- хаского диалекта. Например, в халхаском отсутствуют да - тельный падеж с аффиксом -аа, формы вежливого повеления 11 лица с аффиксом -гтун, благопожелания 111 лица с аф- фиксом -тугай, союзы ба, хийгээд, агаад и т.д. Засорение национального литературного языка как устарелыми так и ненужными эквивалентами из диалектов, модными словеч - ками, иностранными словами совершенно недопустимо т.к. мешает выполнению литературным языком своей основной функции -общению между людьми. Увлечение некоторых поэ- тов и писателей устарелыми грамматическими формами и архаизмами вряд ли помогает пониманию их произведений читателями. Однако устарелые формы и архаизмы допус-

тимы как стилистические средства, например, для дифференциации речей героев художественных произведений.

Стилистические возможности монгольского литературного языка были велики. В национальный этап развития изобразительная способность литерутурного языка стала еще богаче и разнообразнее. Появилась потребность упорядочить стилистические средства, что незамедлительно отразилось в словарях современного монгольского литературного языка.

Словарный состав монгольского национального литературного языка, сохраняя за незначительным исключением лексику монгольского литературного языка, обогатился громадным количеством новых слов выражений, отражающих те сдвиги, которые свершились во многогранной жизни нашей страны за годы революции, и научнотехнический прогресс, происходящий в современном обществе.

В связи с этим особо следует отметить заслуги наших специалистов в терминотворчестве. В создании научно-технических терминов наряду с общенародными средствами образования новых слов и словосочетаний получают вновь право гражданства и некоторые устарелые модели, например, -хуун, -хуун в терминах шатахуун- "горючее", уйлдэхуун - "продукт", тусагдахуун - "объект" и т.д.

Монгольский национальный литературный язык в нынешнем своем развитии, обслуживая все сферы деятельности, содействует нивелировке территориальных диалектов быстрыми темпами, с одной стороны, и создает как бы новый языковый барьер между носителями литературного языка в виде профессиональных языков - с другой. Эта естественная тенденция более и менее развитых языков, однако, на наш взгляд вполне урегулируема. Совместное вмешательство лингвистов и представителей других специальностей в дальнейшем развитии национального литературного языка может облегчить преодоление этого барьера, которое потребует много усилий и в теоретическом и в практическом плане.

Монгольский национальный литературный язык, нормы которого обработаны и упорядочены лучшими представителями монгольского народа и общеобязательны для всех членов монголоязычного коллектива, сохраняя все ценное, что накопилось на протяжении многих веков в монгольском литературном языке, стабилизируется, и постоянно развиваясь и совершенствуясь, обслуживает все сферы деятельности нашего социалистического общества.

1977 г.



## МОНГОЛ ҮНДЭСНИЙ УТГА ЗОХИОЛЫН ХЭЛ БҮРЭЛДЭН ТОГТСОН НЬ

Монгол утга зохиолын хэлний үүсэл, он цагийн тухай асуудал эрдэмтдийн анхаарлыг ихэд татсаар ирсэн бөгөөд аман утга зохиолын хэлнээс гаралтай /А.С.Козин/, найманаас сурвалжтай /Б.Я.Владимирцов/ гэсэн зөрүүтэй санал байдаг билээ.

Зохиогч энэ өгүүлэлдээ, утга зохиолын хэлний үүслийг хөгжингүй бичиг үсгээс салгаж үзэж болохгүй гээд монгол хэлтэн, эрдэмтдийн таамаглаж байгаагаас бүр эрт үед утга зохиолын хэлтэй болсон гэдэг саналаа дэвшүүлсэн байна. Манай тооллын У зууны үед /"Вей Шу"/ гэдэг хятад сурвалж бичгийн мэдээгээр / шинэ хуучин хоёр бичигтэй байсан монгол хэлтэн табагачи нарын хэлийг монгол хэлний хөгжлийн эртний үед онгдуулаад монгол утга зохиолын хэлний хөгжлийг гурван үед хуваажээ. Үүнд:

1. <u>Эртний үе нь,</u> үл мэдэгдэх цагаас барагцаалбал манай эриний У зуун хүртэл үргэлжилсэн
2. <u>Хоёрдугаар үе нь,</u> /2 шаттай/ барагцаалбал Узуунаас ХУ11 зууны дунд үе хүртэл үргэлжилсэн
3. <u>Гуравдугаар үе нь,</u> /2 шаттай/ ХУ11 зууны дунд үеэс эдүүгээ хүртэл үргэлжилж байгаа гээд үе шат бүрийн нь гол гол онцлогийг авиа болон үг зүй, үгсийн сан, хэл зүйн талаас нь гаргахыг хичээсэн байна.

Цааш нь зохиогч, социалист монгол үндэстэн бүрэлдэн тогтох явцад ХХ зууны дөчин хэдэн он гэхэд монгол үндэсний утга зохиолын хэл бүрэлдэн тогтсон гэж дурдаад тэрхүү үйл явцын хэл шинжлэлийн ба хэлшинжлэлийн бус хүчин зүйлийг тодорхойлжээ. Монгол үндэсний утга зохиолын хэл бүрэлдэн тогтоход уул хэлээр өгүүлэгчдийн бүрэлдэхүүн бага бус ач холбогдолтой байсны дээр хувьсгал мандсанаас хойш ардын засгийн газраас бичиг үл мэдэх явдлыг устгаж, бичиг үсгийн шинэчилгээ хийгээд, ардын боловсролын системийг бий болгон, хэвлэл, радио дэлгэрүүлэх зэрэг олон арга хэмжээ дэс дараалан авсан нь хөдөлмөрчин ард түмний, утга зохиолын хэл эзэмшихэд шийдвэрлэх үүрэг гүйцэтгэж, олон түмний дотор тархан дэлгэрсэн утга зохиолын хэл нь үндэсний хэлний тогтолцоонд зонхилох байр эзэлдэг болсон гэжээ.

Зохиогч, орчин цагийн монгол үндэсний хэлэнд утга

зохиолын хэл, ярианы хэл, жигдэрч байгаа нутгийн аялгуу-нууд, шинэ төрж байгаа мэргэжлийн хэлнүүдийг багтааж, эдгээр нь нэг талаар бие биетэйгээ шүтэн барилдаж, нөгөө талаар бие биендээ харилцан нөлөөлж байдаг гээд монгол үндэсний утга зохиолын хэлний дэлгэрэн тархсан нутаг дэвсгэр нь үндэстэн бүрэлдэн тогтохын өмнөх утга зохиолын хэл дэлгэрсэн нутаг дэвсгэрээс бага боловч социалист монгол үндэстний оршин суудаг нутаг дэвсгэрээс өргөн юм гэжээ.

Монгол үндэсний утга зохиолын хэлний авиалбар зүй, авиа зүйн тогтолцоо нь халхын аялгууны дүрээр батжиж, үгсийн сангийн бүрэлдэхүүн нь монгол утга зохиолын хэлний үгийн санг бараг бүхлээр нь хадгалан, улс орны амьдралд хувьсгалын жилүүдэд гарсан их өөрчлөлт болон орчин үеийн шинжлэх ухаан техникийн дэвшлийг тусгасан үй олон шинэ үг хэллэгээр баяжиж байна гээд зохиогч, үндэсний утга зохиолын хэлийг хэл зүйн хуучирсан хэлбэр болон утга зохиолын хэлний үгтэй давхардсан нутгийн аялгууны үг, дэгжин үг, хэрэггүй харь үгээр чамирхан гутаах, ярианы хэлний үгийг хэрэгцээгүй газар бодлогогүй их хэрэглэх явдлын зохисгүй талыг бас тэмдэглэжээ.

Зохиогч өгүүллийнхээ төгсгөлд, цаг үргэлж сайжран боловсронгуй болсоор, манай социалист нийгмийн үйл ажиллагааны бүх хүрээнд үйлчилж байгаа үндэсний бичгийн хэлний хөгжилт болон хэлний байгуулалтын төрийн бодлогын их амжилт мөн гэж дүгнээд энэ нь империализм, шинэ колоничлолын эсрэг, мөлжигдсөн ард түмний хэлийг дарлан доромжлохын эсрэг тэмцэж байгаа ард түмэнд үлгэр дууриал болж байгааг зүй ёсоор тэмдэглэсэн байна.



## ТАБГАЧ ХЭЛ

Эртний монголчууд үсэг бичгийн янз бүрийн систем боловсруулах талаар шургуу ажиллаж байсныг түүхэн сурвалж болон бичгийн дурсгалын зүйл гэрчилж байна. Өөрийгөө өчүүхэн төдий боловч хүндэтгэн үздэг байсан монгол хэлт ястан бүр төр улсаа байгуулмагц өөрийн гэх өвөрмөц бичиг үсгийн систем боловсруулж байсан нь бичиг үсгийг засаг төрийн салгашгүй нэгэн онцлог, оюуны соёлын биеэ даасан хөгжлийн бэлгэ тэмдэг гэж үзэж байсны гэрч юм. Эрх чөлөөг эрхэмлэгч монгол аймаг, ястнууд эх хэлийг гол хэрэглүүрээ болгодог ч ахээ соёлыг хөгжүүлэх явдлыг эдүүгээ ч дайнч м змын шинэ хэлбэрээр дэлхийн тавцан дээр гарахыг олдож буй хятадаар төвлөх үзлийн хорыг дарах чуха нэгэн ерөндөг гэж итгэж байсан ажээ.

Хэлний байгуулалтын талаар тодорхой чиглэл бүхий бодлогыг монгол хэлт түмний дотроос хамгийн түрүүн, хятадын түүхэн сурвалжид тоба, эртний түркийн дурсгал бичигт табгач гэдэг нэрээр орсон эртний нэгэн монгол аймаг явуулж эхэлжээ.

Сяньби гүрнийг задрах үеэр Тоба нэртэй хүчирхэг сяньби аймаг түүхийн тавцан дээр товойн гарч ирээд III зууны сүүлчээр Хятадын умарт мужуудыг дайлж эхэлсэн байна. Тоба хаадын түүхэнд анх тэмдэглэснээр бол Мао хааны үед 99 овгийг нэгтгэсэн 36 аймагтай байжээ. /1, 167/ Түүхчид, Мао хааныг Тоба аймгийн холбооны анхны тэргүүлэгч бөгөөд м.э.ө. II зуунд амьдарч байсан болов уу гэж үздэг билээ. /2, 102/.

М.э-ний 386 онд Тоба-Гуй хаан өөрийгөө ванд өргөмжилж, төрөө "Тоба-Вей" гүрэн хэмээн цоллоод өвөг дээдсийнхээ байлдан эзлэх бодлогыг цааш үргэлжлүүлэн гоагий, жужан хийгээд Ордосын аймгуудыг эзлэн авч Шар мөрний хойд биеийн нутгийг эрхэндээ оруулж авсан байна. Тоба-Гуй 398 онд өөрийгөө эзэн хаан болгон өргөмжилж, бэхжүүлэхэд шинээр төрж байсан феодал ангийн төрийг чиглэсэн хэд хэдэн шинэтгэл хийжээ. Үүнд, цааз эрхэмжийн бичиг гаргаж, сайд түшмэдийг угсаа залгуулан суулгадаг хүнд суртлын аппаратыг бий болгон, омгийн тэргүүлэгч "гүн" цолтонгуудаар толгойлуулдаг засаг захиргааны шинэ нэгж-аймгуудыг байгуулсны дээр эзэн хааныг угсаа залгуулан өргөмжилдөг болгожээ. Мөн урт. богино, хүнд хөнгөний хэмжүүрийн системийг тогтоож. олон му-

жийн хилийг заагалаж өгсөн байна.

Шинээр төрж байсан феодал ангид, улсынхаа дотор өргөн олон түмний дургүйцлийн эсрэг, гадаадаа куизийн сурталт Өмнөд Хятадын улсуудын эсрэг тэмцэх үзэл суртлын зэвсэг хэрэгтэй болжээ. Табгачийн язгууртан сурвалжтаны ашиг сонирхолд нийцсэн нарийн, уян хатан, түгээмэл чанартай үзэл суртлын зэвсэг нь буддизм байв. Табгачийн хаад, язгууртан ноёд буддизмийг зүйл бүрээр хөхүүлэн дэмжиж байсан бөгөөд улс орны нь дотор буддийн сүм хийд бат бэх байр суурийг эзэлж авчээ. Буддийн сурталтны нөлөөнөөс болгоомжилж байсан Тоба Дао нарын зэрэг зарим нэгэн эзэн хаадын буддизмийн эсрэг тэмцэл уул байдлыг огтхон ч өөрчилж чадсангүй. Бурхны шашны сүм хийдийн нөлөө хүчин улам нэмэгдэж, эзэн хаан Ся Веньдийн /471-499/ үед 6478 сүм хийд, 77258 лам байсан бол 510 он гэхэд сүм хийдийн нь тоо 13000, лам нарын нь тоо бараг нэг сая хүрчээ. 518 онд буюу эзэн хаан Юань Сюгийн үед буддизмийг гүрэн даяар төрийн шашин болгон зарласан байна.

Табгачууд эх хэлээ олон хэлтний аймгаас бүрдсэн уудам их нутагтай эзэнт улсынхаа төрийн хэл болгон тунхаглаад, бичгээ зохиожээ. Унгарын нэрт монголч эрдэмтэн Л.Лигети уул хэлийг сяньби хэлний нэг аялгуу байсан гэж үздэг юм /3/. "Вей шу" гэдэг түүхэн бичигт: "Тоба /Табгач/ Дао хаан ши гуаны хоёрдугаар /м.э, 425/ оны гуравдугаар сарын цагаан бичин өдөр... Цзю хуа тан ордонд анх шинэ үсэг мянга гаруйг зохиосныг болгоон соёрхоод, зарлиг буулгасан нь: ...Эдүүгээ зохиосон үсгийг нийтэд хэрэглэхээр холхи ойрхид тараатугай" гэсэн мэдээ бий. /4, 1V бүлэг, 1 хэсэг, 1909/.

Энэ маш сонин мэдээ нэг мянган тэмдэгтэй гэдэг нь хэдэн мянган тэмдгээс бүтдэг утга бичигт харьцуулахад даанч цөөн тэмдэгтэй, хэдхэн арван тэмдгээс бүтдэг авианы бичигтэй жишихэд хэтэрхий олон тэмдэгтэй тул табгачийн тэр "шинэ бичиг" хятадын утга бичигт эсрэгцүүлэн зохиосон үет үсгийн буюу авиа, үе холимог үсэгт бичиг байсан байж магадгүй гэдэг дүгнэлт хийх боломжоо бидэнд олгож байна. Табгачууд төрөө байгуулаад бичгээ зохиосон нь монголын түүхэнд төдий л хачирхалтай үзэгдэл биш гэдгийг тэмдэглэх хэрэгтэй. Энэ бол манай түүхэнд шинэ бичиг зохиосон тухай анхны тодорхой мэдээ болохоос бус цорын ганц тохиол биш билээ. X зуунд хятан, X111 зуунд монгол, XV11 зуунд ойрдууд өөрсдийн бичиг үсгийг зохиож байсан тухай магадтай мэдээ баримт байдаг нь хэн бүхний мэдээжийн хэрэг буй за. Эзэн хаан "шинэ бичгийг" газар бүрт дэлгэрүүлж бүх нийтээр хэрэглүүлэх зарлиг буулгасан гэдэг нь уул "шинэ



бичгийг" чухамдаа төрийн албан ёсны бичиг болгосон хэрэг юм.

"Шинэ үсэг" гэдэг үг бидний анхаарлыг зүй ёсоор татаж байна. Аливаа "шинэ"-д бас "хуучин" гэж байж болно. Тэгэхээр дээрхи "шинэ бичиг"-ийг зохиохоос өмнө табгачууд "хуучин" бичигтэй байсан уу гэдэг асуулт гарч ирнэ. Энэ талаар "Суй шу" хэмээх өөр нэгэн түүхэн сурвалжид байгаа мэдээ сонирхолтой байна. Уул мэдээг авч үзье.

"Хожмын вей нар /табгачууд/ хятадыг эзлэн авсны дараа анхандаа эзний зарлиг, цэргийн мэдээг гагцхүү харь хэлээр бичиж байв. Хожим тэдгээрийн олонхи нь хятад заншилд автагдан харилцан нэвтрэлцэхгүй болсны улмаас өөрийн хэлийг бичигт тэмдэглэж, бие биедээ заан сургах болсон билээ. Үүнийг төрийн хэл гэнэ" /5, XXX11 бүлэг, 2445 /.

Иш татсан мэдээнд тулгуурлан зарим нэгэн дүгнэлт хийж болмоор байна. Нэгд, табгачууд нангиадыг байлдан дагуулсаныхаа дараа, төрийнхөө үйл ажиллагааны эхэн хэсэгт зарлиг, айлтгалыг өөрийнхөө хэлээр бичиж байсан гэснээс үзвэл ямар нэгэн бичигтэй байсан байж таарна. Эрдэмтэд табгачууд "шинэ бичигт" орохоосоо өмнө орхоны рун бичгийг л хэрэглэж байсан байх гэж үздэг. /6,111/. Унгарын монгол судлагч Рона-Таш "тэд /табгачууд/ рун бичиг хэрэглэж байсныг бид мэднэ" /7,119/ гэж бичсэн буй. Монгол түркийн ард түмний үсэг бичгийн зарим уламжлал ч мөн тийм байж болох юм гэж санагдуулж байгаа юм. Хоёрт. дээрхи ишлэлд "өөрийн хэлийг бичигт тэмдэглэж " гэсэн нь бичиг зохиосны нь хэлсэн биз. Тэр нь бидний дээр өгүүлсэн "шинэ бичиг" байж таарна. Гуравт, табгачууд эх хэлээ заан сургаж байсан байна. Энэ бол монгол хэлт түмний тухайд, хэл бичгээ заан сургах ажил зохион байгуулж байсан тухай түүхийн анхны мэдээ юм. Дөрөвт. "Вей шу"-гаас бидний дээр авсан ишлэлд төрийн албан ёсны бичгийн тухай өгүүлсэн бол "Суй шу"-гаас авсан энэхүү ишлэлд табгач хэлийг улсын хэл болгон зарласан тухай өгүүлжээ. Энэ бол табгач хэл нийгмийн төрийн хэрэгцээнд үйлчилдэг утга зохиолын хэлний нэг үндсэн үүргийг гүйцэтгэж байсан тухай өгүүлсэн хэрэг юм. Цаашилбал, түүхэн сурвалж бичгүүд дэх баримт сэлтээс үзвэл табгач хэлний үүрэг зөвхөн албаны хэрэгцээнд үйлчлэх төдийгөөр хязгаарлагдаж байсангүй. Өмнө дурдсан "Суй шу" гэдэг түүхэн бичигт табгач номын цээвтэр нэрийн жагсаалт бий. Тэдгээр нэрийг сийрүүлбэл:

1. Төрийн хэлний жинхэнэ дуу, 10 бүлэг;
2. Төрийн хэлээр бичсэн эзэн хааны дуу, 11 бүлэг;
3. Төрийн хэлээр бичсэн илгээлт зарлиг, 4 бүлэг;
4. Төрийн хэлээр бичсэн элдэв зохиол, 15 бүлэг;

5. Сяньби илгээлт, зарлиг, 1 бүлэг Чжоу улсын эзэн хаан У-дигийн зохиол;

6. Сяньби хэл, 5 бүлэг;

7, Хоу Фухоу, Ке Силин, Төрийн хэлээр бичсэн эд юмсын нэрс, өөрөөр хэлбэл төрийн хэлний зүйл хуваасан толь бичиг, 4 бүлэг;

8. Кэ Силин, Төрийн хэлээр бичсэн элдэв эд юмсын нэрс, 3 бүлэг;

9. Төрийн хэлний 18 бүлэг оййллого бичиг;

10. Сяньби хэл, 10 бүлэг;

11. Төрийн хэл, 15 бүлэг;

12. Төрийн хэл, 10 бүлэг; /5,XXX11 бүлэг, 2445/.

Эдгээр арван хоёр нэрийн номын тал илүү нь хэл бичгийн бүтээл байгаа явдал, хятадаар төвлөх үзэл илт заналхийлдэг болоод байсан тэр эрт дээр цагт манай өвөг дээдэс хэлний нийгмийн үүргийн нэгтгэн нягтруулах тал хийгээд эх хэлээ заан сургахын чухлыг гүн гүнзгий ухаарч байсныг гэрчилж байна. Тавд, Хятад түүхчин "шинэ бичиг" зохиож, табгач хэл заах болсон шалтгааныг өгүүлэхдээ табгачийн олонхи нь хятаджисан гэдэг тухайдаа илт хэтрүүлсэн байна. "Шинэ бичиг" зохиох хүртэл буюу 425 оноос өмнөх хагас зуухан жилийн дотор табгачийн олонхи нь хятаджаагүйгээр үл барам табгачийн дийлэнх хэсэг нь эзэнт улсын оршин тогтнож байсан бүхий л хугацааны туршид ард түмнийхээ зан заншилд үнэнч хэвээр үлдсэн ажээ. Ноёрхогч дээд хэсгийн тухайд бол тэгэж хэлэх учир буй гэж бодно. Бүр У зууны шувтарагаар табгачийн төрийг хүчээр "хятадчилах" арга хэмжээ засгийн газрын зүгээс авч байсан баримт үүнийг гэрчилнэ. Жишээлбэл, 495 онд Сяо Веньди гэгч хаан ордон дотор болон төрийн албан хэрэг хөтлөхдөө урьд төрийн хэл гэж зарласан сяньби хэлийг хэрэглэх, сяньби хувцас өмсөхийг хорьж, эртний монголчуудын нэгэн ёсны ялгах тэмдэг болж байсан гэзэг тавихыг цаазлаж /8,66-87/, хятадаар ярьж, хятад хувцас өмсч, хятад маягаар үс гэзгээ самнахыг язгуууртан сурвалжтанд тушаан, зөрчвөл жирийн цэрэг болгоно гэж заналхийлсэн зарлиг буулгасан байдаг /9,20; 2,106-107; 10, 209-210/. "Суй шу"-г зохиогчийн өгүүлсэнчилэн табгачийн олонхи нь У зууны эхний хорин таван жил, бүр тодорхой хэлбэл м.э. 425 он гэхэд хятаджичихсан бол мөн зууны сүүлээр дээрхи хүчээр түрээ барьсан арга хэмжээг авахын хэрэг юу байх билээ. Гэтэл Сяо Веньди зарлигаа, хятадын нөлөөнд хамгийн түрүүнд орж, харц ардаас аль түрүүн хятаджичихсан байх ёстой язгууртан сурвалжтанд зориулан гаргасан нь илэрхий байгааг бас санах хэрэгтэй. "Жирийн цэрэг болгоно" гэдэг үг анхаарал татаж байна. Тэгэхээр жирийн табгач



хүн үндэснийхээ хэлээр ярьж, үндэснийхээ хувцсыг өмсч, гэзэг тавьж болдог байсан хэрэг гэж ойлгож болмоор бус уу. Зэвсэг барих чадалтай эр хүйстэй хүн бүхэн цэрэг байсан тэр үед гэзэг тавилаа гэж толгойгийг нь эс авбал, энгийн цэргийг хааш нь буулгах билээ. Үнэхээр тухайн үед жирийн хүний толгой мөрөн дээрээ тон тогтвор муутай байсан хэдий боловч эзэн хаан цэргээ бүгдийг биш гэхэд, үнэнч шилдэг хэсгийг нь арга хэмжээ авч зүрхлэхгүй байсан буй за.

Аливаа улс хэлний байгуулалтын бодлого явуулахдаа ямарваа нэгэн тодорхой хэлийг хэрэглэхийг цаазалсан хууль гаргаж, албан хэрэгт уул хуулийг мөрдүүлж болох, ямар нэгэн хэлийг утга зохиолын хэлний хувьд хэрэглэхийг хориглож болох нь империалист гүрнүүдийн колони орнуудын хэлний практикт гол төлөв бүрхэгдүүлсэн хэдий боловч янз бүрийн хэлбэр илэрч байсан бөгөөд үүний үргэлжлэл шиг хөгжиж байгаа орнуудын өнөөгийн амьдралд үлэмж хорт нөлөө үзүүлж буй нь хэн бүхний мэдээжийн хэрэг. Гэвч хүмүүсийн гэр орондоо эх хэлээрээ ярихыг хориглож чадах тийм хүч байгаа ч үгүй бөгөөд байх ч үгүй нь лавтай билээ.

Табгачийн Хятадыг шүтэгч хаадын бодлогыг шууд "хятадчилах" бодлого байсан гэдэгт зарим эрдэмтэн эргэлзэж, табгачийн эзэн хаад нүүдэлчин табгач, суурин тариачин хятадын алинтай нь ч адилгүй цоо шинэ ястан буй болгохыг хүсч, харьяат албат нартаа өөрсдийгөө табгач ч гэхгүй, хятад ч гэхгүй, эзэнт гүрний нийслэлийн нэрээр "лоянууд" гэж нэрлэж байхыг тушааж байсан билээ. Хятад, тухайлбал Өмнөд Хятад табгачийн төрийн гол эсэргүүцэл этгээд, өнийн дайсан байсан болохоор төрийнхөө бодлогын үзүүрийг тэдний эсрэг чиглүүлж, бүхнийг түүнд захируулж байсан билээ гэцгээдэг /10,211/.

Юу боловч Сяо Веньдийн шинэтгэл мэт нь ард түмнийхээ тухайд бол жинхэнэ урван тэрсэлсэн хэрэг байсан юм. Тэдгээр нь үнэн хэрэг дээрээ феодалын толгойлогчдын хятаджисан төлөөлөгчид хийгээд хятад элэгтний зүгээс явуулсан хятадчилах ноцтой оролдлого байсан байна. Ямар боловч тэр цагийн табгачийн өргөн олон ард түмэн шинэтгэлийг албаар хятадчилах хийгээд хохмын түүхчид шинэтгэлийг албаар хятадчилах арга хэмжээ байсан гэж үзэж байсан бөгөөд эдүүгээ ч үзсээр ч байгаа юм. Эзэнт улсынхаа төрийн бодлогод дургүйцсэн табгачийн өргөн олон нийт эх хэл, үндэснийхээ зан заншлыг хамгаалан, Сяо Веньдийн шинэтгэлийн эсрэг боссон бөгөөд уул бослогыг угсаа залгамжлах хунтайз Тоба-Сюань толгойлж,. эзэн хаан Сяо Веньди ард түмнийхээ эсрэг хятад цэргийг ашиглаж боссон ард түмнээ тэдний хүчээр нухчин дараад Тоба-Сюань болон уул бослогод идэвхтэй оролцсон бусад хүмүүсийн толгойг ава-

в ту эпоху еще не перешла в f- а финаль -t в данном слове служит для передачи иноязычного r /Лигети, 293-294/.

Расшифровка Л.Базена * bitigüčin не может быть принята т. к. bitigüčin "scribe" не только противоречит семантике fou-tchou-tchen, указанной в "Нань ци шу", но и не соответствует фонетической расшифровке иероглифов 拂竹眞 по Карлгрену: pi̯uət - ti̯uk-tsi̯ĕn. Далее Л.Лигети устанавливает связь слова purtukcin со словами монгольских языков и диалектов: монг. лит. ortegeci/n/ "1.celui entretient les chevaux de postes; 2. postillon, valet de poste" / Kow. 1, 588 /; калм. örtɛ̄tši "Poststationsleute, Postmann/ Ramst.300/ oird: örtötšin" gens charges du service d'un relais, d'une station de poste" / Most. 1 1., 540/; хал. өртөөчин "уртонщик, ямщик" /Лув. 331/. Г.Сухбаатар считает purtuk идентичным с хуннуским словом *ou, *twāt /B.Karlgren, 122 L, 324 m, современное произношение оуто/, зафиксированным со значением "пограничное укрепление, застава" в китайском историческом сочинении "Ши цзи" и со словом, отмеченным Рашид-ад-дином как монгольское "утку" и тюркское "буркур" с тем же значением / Сяньби, 98-99/. Это исключительно интересный вывод. Действительно, в первой книге первого тома "Сборника летописей" Рашид-ад-дин сообщает: "Китайские государи, которых титуловали Алтан - хан, 1 в целях 1 охраны своего государства от племен: монголов, кереитов, найманов, и кочевников тех окрестных местностей, построили стену, которую по-монгольски называют -утку, а по-тюркски -буркур" /т. 1, стр. 140/.

В вариантах "Сборника летописей" Рашид-ад-дина слово утку пишется по-разному. В рукописях В-? Нкух; Р-??кух; у Березина -?кух /Со. летописей, т. 1, стр. 161, сноска 6/. И не только в разных рукописях, но и в пределах одной рукописи, переведенной и изданной в СССР, в первой книге первого тома в двух местах по-разному написано это слово /Стр. 140 и 161/. Это, по-видимому, дало возможность некоторым специалистам утверждать, что "нет никаких сомнений в идентичности оуто и утку, одинаковых по семантике и близких по произношению" /Сяньби, стр. 98/.

На наш взгляд наиболее приемлемым без сомнения является толкование Л.Лигети. Сянбийское pürtükčin соответствует кл. örtegečin, совр. монг. өртөөчин, причем кл. -n совр. монг. -н суффикс собирательности, кл.- či совр. монг. -ч- суффикс, образующий имя деятеля, кл. -ge, совр. монг. -өө - суффикс причастия. Что касается глагольной основы кл. örte-, совр. монг. өрт-, то она, по-



моему, сложная и образована с помощью суффикса страдательного залога кл. -ta, -tu, совр. монг. -т от глагола кл. ör/ü/- "размещать, располагать, расставлять что-либо в определенном порядке, в ряд, вдоль чего-либо", "стоять друг против друга, встретить" /Я.Цэвэл, Монгол хэлний товч тайлбар толь, УБ, 1966, стр. 446/ по модели: глагольная основа + -ta /-te, -tu, -tü /:

ав- "взять" + -ta -abta ~ abtu "быть взятым"
ög- "дать" + - te -ögte ~ ögtü "быть отданным"
γar - "выйти + - ta -γarta~γartu "быть провзойденным"

Следовательно кл. orte- означает "быть размещенным, расположенным, расставленным в определенном порядке, в ряд, вдоль чего-либо; встретиться". Суффикс страдательного залога -т/< -ta, -tu / непродуктивен и круг его употребления чрезвычайно узок в современном монгольском языке. Основное значение глагола өрт- в современном монгольском языке- "подвергаться чему-либо, становиться предметом какого-либо действия". Однако өрт- имеет и "побочное" значение "встретиться" в таких выражениях как замд өртөх "встретиться на пути", что показывает семантическую связь со словом өртөө- "то, что встречается на пути".

1978 г.

Табгач хэлний fou-tchou-tchen
гэдэг үгийг тайлах тухайд

Зохиогч эл өгүүлэлдээ fou-tchou-tchen хэмээх үгийг К.Ширатори монголын put chik "өчүүхэн, ялимгүй", буриадын burtuk "зарц боол" хэмээх үгмөн гэж тайлбарласныг авиан зүйн үүднээс авч үзвэл зөв байж болох боловч уул үгийн утгыг тайлбарласан нь эргэлзээ төрүүлж байна. Нэгдүгээрт, дундад үеийн монгол хэлний öcük en, орчин цагийн монгол хэлний "өчүүхэн" нь нэр үг биш, тэмдгийн нэр; хоёрдугаарт. эх бичгүүдэд "өртөөний албаны доод тушаалын хүний" тухай ярьж байгаагаас биш, ерөөс "өчүүхэн боол зарцын" тухай ярьж байгаа биш байна гэжээ.

Эл үгийг П.Пелио, Базен нар тайлбарласан боловч үнэнд хамгийн ойр тайлбар нь Л.Лигетийнх юм гэж үзээд зохиогч өөр нэрийн pürtük гэдэг үгийг оуto хэмээх хүнну үгтэй ижил утгатай гэсэн дүгнэлтийг маш сонин дүгнэлт гэж үзжээ.

Тэрээр цааш нь Сяньбийн pürtükčin гэдэг үг сонгодог монгол хэлний örtegečin, орчин цагийн монгол

хэлний "өртөөчин" гэдэг үгтэй адил утгатай гээд сонгодог бичгийн хэлний örte хэмээх үйл үгийн үндэс нь ör – гэдэг үйл үгийн үйлдэгдэх хэв гэж үзжээ.



# ШИНЖЛЭХ УХААН ТЕХНИКИЙН НЭР ТОМЬЁО БОЛОВСРУУЛАХ ЗАРЧИМ

Монгол үндэсний утга зохиолын хэл бүрэлдэн тогтсон явдал бол ардын хувьсгалын үед манай ард түмний олсон их амжилтын нэг мөн билээ. Тэгвэл үндэсний утга зохиолын хэлний нэгэн чухал бүрэлдэхүүн хэсэг болох шинжлэх ухаан, техникийн нэр томьёог боловсруулсан нь манай хэл шинжлэлийн хамгийн том ололт юм гэж академич Ш.Лувсанванданы бичсэн нь маш гүнзгий үндэстэй юм. МАХН-ын байнгын анхаарал халамж, ардын төрийн ивгээлээр өсч бойжсон хэл бичгийн мэргэжилтэн нар, бусад мэргэжлийн хүмүүс нэр томьёо боловсруулах ажлын чухлыг зөв ойлгож, үлэмжхэн хүч чармайлт гаргаж байна.

Манай мэргэжилтэн нар шинжлэх ухаан, техникийн нэр томьёо бол эрдэм шинжилгээний үндэстэй, тогтолцоотой, нэгдмэл байх ёстой гэж үзэж байна. Нэр томьёог боловсруулахад юуны өмнө үндэсний хэлний материал хэрэглэгдэхүүнийг ашиглах, чингэхийн зэрэгцээгээр хэрэгцээтэй бол харь хэлний хэрэглэгдэхүүнийг ч гадуурхахгүй байх чухамхүү зөв бодлогыг манай мэргэжилтэн нар баримталж байна.

Аливаа үгийг мал- -л- -уул- -х гэх мэтчилэн утга бүхий хэсэг болгон хуваасны нэг хэсгийг бүтээвэр гэж, төгсгөлөөс нь утга бүхий хэсгийг нь салган авсаар цааш задрахгүй хэсэг үлдсэнийг язгуур гээд, дагаврыг салгахад бие даасан утга хадгалан үлдэх хэсгийг үндэс гэдэг буй. Язгуур, үндсийн хойноос залгах утга бүхий хэсгийг дагавар гэдэг. Орос мэтийн энэтхэг, европ хэлэнд язгуур, үндсийн өмнө залгах утга бүхий хэсгийг угтвар гэнэ. Юуны тул гэх мэтчилэн үгийн хойно орж, үгсийн хоорондын харьцааг заах үгийг дагавар үг гэж, үгийн өмнө орох тийм үгийг угтвар үг гэнэ. Жишээлбэл, у приятеля гэхэд у нь угтвар үг, при- нь угтвар, -я- нь язгуур, приятел- үндэс, -я нь нөхцөл /дагавар/ болно.

Үгийн язгуурын өмнө хойно аль алинаас нь залгаж болох бүтээврийг өөрөөр хэлбэл, угтвар дагаврыг нэгтгэн залгавар гэнэ.

Үгийн үндсэнд залгаж, үгсийн сангийн шинэ утга оруулах дагаврыг жинхэнэ дагавар үгсийн хоорондын харьцааг илтгэх дагаврыг нөхцөл гэж бас ялган нэрлэнэ.




Элгээр нэр томьёог ажиглавал тус бүр хэл шинжлэлийн тодорхой нэг ухагдахууныг илтгэхийн хамт өөр хоорондоо зүй тогтоолт харьцаатай байж, бүхэл бүтэн нэгэн тогтолцоог бүй болгож байна.

Шинжлэх ухаан, техникийн нэр томьёо нэгдмэл, нэгэн мөр байх явдал бол түйлын зорилго юм. Манай мэргэжилтэн нар монгол хэлний шинжлэх ухаан, техникийн нэр томьёог нэгэн мөр болгох гэж үлэмжхэн хүч чармайлт гаргаж байгаа нь үр дүнгээ өгч байна. Монгол хэлний шинжлэх ухаан, техникийн нэр томьёо бүрэлдэн тогтох шатандаа яваа учир бидний боловсруулсан нэр томьёо тэр бүр амжилттай болж чадахгүй, нэр томьёонд хувилбар гарах явдал тохиолдсоор буй, цаашид ийм байдал нилээд үргэлжлэх нь мэдээжийн хэрэг билээ.

Гадаадын зарим монголч эрдэмтэн орчин цагийн монгол утга зохиолын хэлэнд харь гаралтай нэр томьёоны зүйл мэр сэр үзэгдэж буйг "үндэсний уламжлалыг устгах" гэсэн хэрэг мэтээр үзэж Зөвлөлт Монголын ах дүүгийн найрамдлын эсрэг ашиглах гэж оролдож буй нь үнэн байдалд огт нийцэхгүй, гүтгэлгийн чанартай зүйл юм. Бид нэр томьёог боловсруулахдаа эх хэлнийхээ материалыг урьдал болгон ашиглаж буй нь улсын нэр томьёоны комисын батлан гаргасан бүх мэдээ, толь бичгүүдийг үзэхэд тодорхой билээ. Дэлхийн бусад утга зохиолын хэлнүүдийн нэгэн адил монгол утга зохиолын хэл ч бас цөөн тооны харь гаралтай үгийг агуулж байгаа бөгөөд энэ нь монгол утга зохиолын хэлний олон зуун жилийн уламжлалыг хэзээ ч эвлэхгүй нь маргаангүй билээ. Хойшид ч бид нэр томьёо боловсруулахдаа хэрэгцээ гохиолдвол харь хэлний хэрэглэгдэхүүнийг авч ашиглах болно. Харь гаралтай томьёо огт хэрэглэхгүй, бүгдийг монголчилно гэвэл бүтэшгүй хэрэг гэдгийг бид сайн ойлгож байна. Энэ бол зөвхөн бидний өнөөдрийн бодлого биш, бидний өвөг дээдэс ч ийм бодлогыг баримталж байв. Эртний монгол хэлэнд шүлэг, агшин зэрэг санскрит нэр томьёо орсон нь эдүүгээ хүртэл хэрэглэгдсээр байна. Нөгөө талаар харь хэлний үг нэр томьёог утга зохиолын хэлэнд хэрэгцээгүй газар ашиглах нь үндэсний хэлний бүрэлдэхүүнд мэргэжлийн хэлнүүд үүсэн тэрлэх хандлагыг улам гүнзгийрүүлж, үндэсний хэл бүрэлдэн тогтох явцад жигдрэн үгүй болж байгаа нутгийн аялгуунуудын оронд монгол хэлээр нэвтрэлцэгчдийн хоорондоо харилцан ойлголцоход нь шинэ "саад /языковый барьер/ буй болох юм.



Шинжлэх ухаан, техник үлэмжхэн хөгжихийн зэрэгцээгээр түүний үр дагавар болон явцуу мэргэжлийн хэлнүүд гарч ирж буй нь өргөн олонд шинжлэх ухааны мэдлэгийг дэлгэрүүлэхэд үлэмжхэн саад тотгор болж байдаг юм. Хэл шинжлэлийн мэргэжилтэн нар орчин үед хэлний энэ-хүү шинэ "саадыг" "зайлшгүй гай" гэж үзэж байна. Мэргэжлийн хэл бол аливаа нэг мэргэжлийн хүрээнд хөдөлмөрлөдөг хүмүүсийн явцуу эрх ашигтай шууд холбоотой, тэд өөр хоорондоо харилцахдаа сайн ойлголцоод, хөндлөнгийн хүмүүсээс мэргэжлийнхээ "нууцыг" хамгаалахын зэвсэг болж байсан юм. Манай социалист нийгэмд бол ийм мэргэжлийн аминчирхах үзэл байх нийгмийн шалтгаан нь устсан болохоор гагцхүү харилцан бие биеэ хялбар сайн ойлгох сонирхол нь байх юм. Мэргэжлийн хүмүүс бол бие биеэ хялбар сайн ойлгоод, мэргэжлээ бусдад ч сайн ойлгуулж, нийтэд дэлгэрүүлэх нь тэдний өнөөдрийн зорилго юм.

Хэлний хөгжилд нөлөөлөх хүчин зүйл олон байдаг. Тэдний нэг нь хүмүүсийн хэлний хөгжилд нөлөөлөхийг эрмэлзэх оролдлого юм. Хэлний хөгжлийн зүй тогтоолыг сайн мэдсэний үндсэн дээр мэргэжлийн хүмүүс хэлний хөгжилд зарим нэг нөлөө үзүүлж болох юм. Үүнд, явцуу мэргэжлийн хэл, нийт утга зохиолын хэл хоёрын ялгааг зориуд улам дөвийлгөхгүй, аль болохоор багасгаж, нэн өчүүхэн болгож болмоор санагдана. Энэ нь социалист нийгмийн гишүүдийг өв тэгш боловсролтой болгох гэсэн манай намын бодлогод чухам нийцэх билээ.

"Орос монгол нэр томьёоны толь 111 боть", 1978.

### Принципы разработки научно-технических терминов

Разработка научно-технических терминов признается нашей научной общественностью как одна из важных и насущных задач отечественной лингвистики, которой придается большое значение и к которой обращены усилия не только ученых-языковедов, но и специалистов самых разных областей науки, техники. Автор пишет, что наша научно-техническая терминология сегодня находится на стадии становления, поэтому тут неизбежны трудности, промахи, разного рода варьирования и новые разветвления в терминах, но утверждает, что ее неизменными принципами должны явиться глубокая научная обоснованность, системность и унификация.

Основой при разработке терминов автор считает национальный языковый материал, вместе с тем, в необходимых случаях оправдывает себя плодотворное обращение также к средствам иностранных языков.

Терминологическую систему он иллюстрирует на примере терминов, обозначающих значимые части слова, позволяющих применение структурального анализа, которые, выражая определенные лингвистические понятия, находятся в логических, закономерных взаимоотношениях друг к другу, образуя единую взаимосвязанную систему. В качестве языкового барьера автор считает тенденцио отчуждения и ухода в себя узкопрофессиональных языков, порой недоступных массам. Здесь неотложную задачу он видит в сокращении разницы между узкопрофессиональным и общелитературным языками.



## СОЦИАЛИСТ УРАН ЗОХИОЛЫН ХҮРЭЭН ДЭХ МОНГОЛЫН УРАН ЗОХИОЛЫН ХӨГЖИЛТ

/Уран зохиолын харилцаа холбоо, харилцан нөлөөллийн асуудал /

Бодит социализм орчин үеийн нийгмийн сэтгэлгээний зонхилох хүчин зүйл болж, түүний интернационалч шинж чанар цар хүрээгээ улам бүр тэлж байна. Аугаа их Октябраар эхэлсэн энэ зүй тогтолт түүхэн үйл явц хүн төрөлхтний оюун санааны амьдралын чухал салбар болсон уран сайхны соёл ялангуяа уран зохиолд бүр ч тод мэдэгдэж байна.

Хүн төрөлхтний ойртон нягтрах үйл явцын талаар К.Маркс, Ф.Энгельс нар "Коммунист намын тунхаг" зохиолдоо аль эрт суут мэргэнээр зөгнөн "Хуучин нутгархах болоод үндсэрхэх явцуу байдал, өөрийн үйлдвэрийн бүтээгдэхүүнд тулгуурлан аж төрөх ёсыг халж, үндэстнүүд бие биетэйгээ тал бүрээр харилцах, тал бүрээр хамаатай байх явдал тогтох болно. Энэ бол эдийн болоод оюуны соёлд ав адилхан хамаарах зүйл юм. Аль нэгэн үндэстний оюун ухааны үр шим нь нийтийн өмч болно. Үндэсний өрөөсгөл байдал, үндэсний явцуурал нь улам бүр оршин тогтнох аргагүй болж үндэсний болоод орон нутгийн олон утга зохиолоос дэлхий нийтийн нэг утга зохиол бүрэлдэн бий болно"[1] гэж бичжээ. Энэ үгийг бид өнөөдөр социалист уран зохиолын харилцан нөлөөлөх, харилцан бие биеэ баяжуулах үйл явц дээр нэг адил хамааруулан ойлгож байна.

Социалист уран зохиолын нийтлэг шинж нь марксист-ленинист үзэл суртал, тухайн орнуудын социалист бүтээн байгуулалтын туршлага, социалист реализмын зарчим, уран бүтээлчдийн нийгмийн үүрэг зорилт, уран бүтээлийн амьдралын үр нөлөөгөөр тодорхойлогдож байна. Уран сайхны соёлын салбарт үндэстнүүдийн ойртох нь нийгмийн дэвшлийн бодит шаардлага юм. Нийгмийн харилцаа хөгжиж төгөлдөржих тутам ингэж ойртох явдал улам хүчтэй болно. Социалист үндэстнүүдийн оюун санааны амьдрал жилээс жилд улам баялаг олон янз болж, үндэстний шилдэг уламжлал шинээр төлөвшиж байна. Энэхүү үйл явц Зөвлөлтийн олон үндэстний урлагт хэрхэн хөгжиж байгааг Леонид Брежнев: "...Нэгдмэл зөвлөлт социалист соёлыг бүрдүүлсэн үндэстнүүдийн соёл харилцан бие биеэ баяжуулж, шинэ өнгө жавхаатай боллоо..."[2] гэж "Аугаа их Октябрь ба хүн

төрөлхтний дэвшил" зохиолдоо тодорхойлсон билээ. Үнэхээр орчин үед, социалист улс үндэстний уран сайхны соёлын хамтын ажиллагаа өргөжин бэхжиж, харилцан баяжих үйл явц эрчимтэй өрнөж байгаа юм.

Тэдгээрийн нэгэн болох Монгол-Зөвлөлтийн утга зохиолын харилцаа бол уран сайхны социалист хамтын ажиллагааны үлгэр дууриал улс үндэстний уран зохиолын харилцаанд урьд өмнө байгаагүй шинэ хэлбэр мөн. 1925 онд М.Горькийгоос монголын бүтээлч сэхээтэнд илгээсэн түүхэн захидалд манай харилцааны нийгэм, уран сайхны шинж чанар тусгалаа олжээ. Энэ захидал идэвхтэй зарчим, жинхэнэ эрх чөлөөг эрмэлзэх ёсыг чухалчлан заасан нь монголын орчин үеийн уран сайхны соёлыг үүсгэн хөгжүүлэхэд үзэл санаа, уран сайхны чиглэл болсон билээ. Монголын уран зохиолын арга чиглэл бол социалист реализм юм. Ардын аман зохиол, хуучин уран зохиол дахь гэгээн реализмын уламжлалд тулгуурлан дэлхийн сонгодог утга зохиол, ялангуяа зөвлөлтийн урлаг утга зохиолын жишээгээр монголын шинэ урлаг утга зохиолд социалист реализм үндэс суурийг тавьжээ. Социалист реализмын намч, ардач болон ухамсарласан түүхэн зүйн зарчим ертөнцийг үзэх үзлийн хувьд юуны өмнө шарын шашны хий хоосон бясалгах, бодит байдлаас хөндийрөн холдохын аль алины нь эсрэг, ард олныг хувьсгалт тэмцэл, шинэ аж байдалд уриалан дуудахад их тус болов. Үүний гол үр дагавар бол Д.Нацагдоржийн шүлгүүд, "Цагаан сар ба хар нулимс", "Үзэгдээгүй юм" өгүүллэг, "Учиртай гурван толгой" дуурь, Ц.Дамдинсүрэнгийн "Гологдсон хүүхэн" тууж, "Буурал ээж" найраглал, С.Буяннэмэхийн "Ленин" найруулал, "Малчин Товуудай" тууж, Д.Цэвэгмидийн "Хоньчин Найдан", "Болд Самбуу хоёр" өгүүллэг зэрэг социалист реализмын аргыг эзэмших эхэн үеийн гол бүтээл юм.

Ардын хувьсгал мандан, жирийн хүмүүс эх орондоо эзэн болж, ажилчин анги төрж бойжин хөдөө нутагт социалист өмчийн харилцаа ялж, өчигдөрхөн хувийн өмчтөн байсан хүмүүс социалист хөдөлмөрчид болж, оюун санааны хувьд өөрчлөгдсөн хийгээд социалист аж төрөх ёстогтон хэвшиж байгаа тухай Ч.Лодойдамбын "Тунгалаг Тамир", Д.Намдагийн "Цаг төрийн үймээн", Л.Түдэвийн "Нүүдэл суудал", С.Дашдооровын "Говийн өндөр", С.Удвалын "Их хувь заяа", Д.Маамын "Газар шороо" роман, Ц.Уламбаяр, С.Эрдэнэ, Д.Мягмар, Б.Бааст, Н.Банзрагч нарын тууж, өгүүллэг, Ч.Ойдовын "Зам", Л.Ванганы "Эмч нар", Д.Намдагийн "Шинэ байшинд" жүжиг, Д.Сэнгээ, Ц.Гайтав, Ч.Лхамсүрэн, Ч.Чимэд, Б.Явуухулан нарын шүлэг найраглал болон бусад зохиолчийн олон бүтээл гарч уншигчдын хүртээл болжээ. Энэ бүхэн монголын уран зохиол дэлхий дахины болон



тухайлбал зөвлөлтийн шилдэг бүтээлчдийн хувьсгалт уламжлалын нөлөөгөөр үндэсний туршлагыг шинэчлэн уран сайхны соёлын харилцан нөлөөлөх, бие биеэ баяжуулах зүй тогтлын дагуу хөгжиж байгаагийн тодорхой баримт мөн.

Намч, ардач зарчмыг гүнээ ухамсарлах, өнөөгийн бодит байдлын нэн онцлог чухал тал болон өөрийн үеийн жинхэнэ баатруудыг олж харах, хөдөлмөрийг бишрэн шүтэгч шинэ хүнийг хүмүүжүүлэх эрхэм дээд эрмэлзлийн үүднээс амьдралыг дүгнэх, хүн төрөлхтний ариун хүсэл зорилгыг хэрэгжүүлэх замд учирч байгаа муу муухайтай тэмцэхэд нь манай уран бүтээлчдэд социалист реализм тусалж байна.

Өнөөдөр манай уран зохиолд баттай бэхжиж төлөвжсөн социалист реализмын гоо зүйн систем хүний амьдралын эрин үеийн түүхэн зорилгыг ухамсарлах, хүний ирээдүйн сайн сайханд итгэх явдалд тулгуурлаж байна.

Монголын уран зохиол бие хүн, нийгмийн харилцааг тусгах, дүрийн хэв шинж, яруу найруулга, төрөл зүйл, уран сайхны хэлбэрээрээ хөгжингүй социализмын утга зохиолд түргэн хурдацтайгаар ойртож яваа юм.

Монголын уран зохиолын хагас зуу гаруй жилийн хөгжлийн явцыг шинжлэн үзэж МАХН-ын Төв Хорооны нэгдүгээр нарийн бичгийн дарга, БНМАУ-ын Ардын Их Хурлын Тэргүүлэгчдийн дарга Ю.Цэдэнбал: "...Одоо үед социалист орнуудын ах дүү ард түмэн улам ойртож, тэдний амьдрал бүхий л талаар харилцан баяжих бодит үйл явц өрнөж байна. Энэ үйл явц социалист орон тус бүрийн үндэсний соёлын хөгжлийн гол чиглэлийг тодорхойлж байгаа юм. Үндэсний шинж, интернационалч шинж хоёрын нэгдэл нь социалист реализмын нийт утга зохиолын хөгжил цэцэглэлтэд харшлахгүйгээр үл барам харин ч үлэмжхэн тус дөхөм болдог байна. ... Социалист орнуудын утга зохиол, юуны өмнө дэлхийн хамгийн тэргүүний утга зохиол - олон үндэстнээс бүрдсэн Зөвлөлтийн утга зохиолын эрхэм сайхан ололт нь манай утга зохиолыг баяжуулсаар байна..."[3] гэж дүгнэжээ.

Агуу их Октябрь хүн төрөлхтний түүхэнд капитализмаас социализмд дэвших шинэ эрин үеийг нээсэн билээ. Энэхүү шинэ эринд социализмын замд орсон Лаос, социалист чиг баримжааг сонгосон Афганистан, Ангол, Этиопи болон хувьсгалт ардчилсан хөгжлийн замд орсон тусгаар тогтносон улс үндэстний уран сайхны соёлын дэвшилт хөгжилд монголын уран зохиолын хөрөнгөтний биш хөгжлийн замыг туулж, социалист бүтээн байгуулалтад дэвшсэн уран сайхны туршлагын ач холбогдол асар их өсч байна.

Орчин үед социалист үндэстний уран сайхны соёл

ойртон нягтрах болон үндэсний дэвшилт уламжлалыг маоистууд үгүйсгэж, Ази дахь соёлын уламжлалыг дан ганц хятадын соёлын хүрээнд багтааж хятадаас эх үүсэлтэй гэж их гүрний дээрэнгүй үзлээ номлож байна. Маогийнхан Азийн бусад үндэстнийг хөдөлгөөнгүй ард түмэн гэж доромжилж, тэдгээр улс орны үндэсний соёлын дэвшилт уламжлалыг үл тоомсорлож байна. Энэ нөхцөлд бид үндэсний уламжлалд Марксч Ленинч ёсоор хандаж, орчин үеийн монголын уран зохиолын хөгжлийг судлан дүгнэхдээ үндэсний дэвшилт уламжлалтай ямар нэг хэмжээгээр холбоотой авч үзэх явдал маоист үзэл сурталд цохилт өгөхөд тус дөхөм үзүүлэх болно. Ялангуяа Азийн улс үндэстний соёл эрт дээр үеэс хятадын соёлоос салбарлаж гарсан гагц хан үндэстний соёл нөлөө үзүүлж байсан гэдэг шовинист онолыг няцаахын тулд марксист түүхэн зүйн зарчмын үүднээс өнгөрсөн түүх, өнөө үеийн залгамж холбоо уламжлал, шинэчлэлийг авч үзэх ёстой.

Ухамсарласан түүхэн зүйн үүднээс үзвэл Монголын уран зохиол бүр үүсэхээсээ дэлхийн бусад өнцөг булан, тухайлбал, Төв Ази, Алс дорнод, Дорнод Сибирийн утга зохиолтой олон зүйлийн шижмээр холбогдож иржээ. Үүнд монгол орны газар зүйн байрлал, улс төрийн амьдрал зэрэг хүчин зүйлс ихээхэн нөлөөлсөн байна.

Монгол хэлтний нутгийг бүхэлд нь хамарсан хятадын цагаан хэрмээс хойшхи Төв Азийн өргөн уудам талбарт барагцаалбал м.э.ө. 111 зууны сүүлч үеэс эхлэн янз бүрийн аймгийн холбоо, нэгдсэн улс удаа дараа байгуулагдаж, нэг нь нөгөөгөө ээлжлэн халсаар ирсэн билээ. Табагач, Сяньби, Түрк, Уйгур, Хятан, Тангад, Зүрчид зэрэг энэ олон улс өөрийн бичигтэй, утга зохиолын уламжлалтай, тэр байтугай зарим нь ном хэвлэдэг байсан юм. Тэдгээр улсын заримыг монгол хэлтэн байгуулж, заримын бүрэлдэхүүнд багтаж явжээ. Ийм учраас Монгол, Түрк, Манж Хамниган хэлтэн ард түмний соёл харилцан нөлөөлсөөр ирсэн байна.

Өрнөд ба Дундад Азийн соёл, мөн тэрчлэн Энэтхэгийн соёл Дундад Азиар дамжин Монгол хэлтний дотор дэлгэрч байв. Эртний сяньби нар түүний өмнөд жигүүр болох табагач нарын дотор зурхай, одон орон, анагаах ухаан, газар зүй зэрэг ухааны мэдлэг Дундад Азиар дамжин дэлгэрч байв.

Зөвлөлтийн социалист олон үндэстний нэг тажикийн дээд өвөг болох согд нар Төв Азийн соёлын хөгжилд ихээхэн хувь нэмэр оруулсан билээ. Согд нар түрк монгол хэлтнийг энэтхэг европ хэлтэнтэй холбож, соёл утга зохиолын нь харилцаанд нэг үеийн зууч үүрэг гүйцэтгэж байжээ.



Согд бичиг монголд нэвтэрсэн нь нийт монгол хэлтний дунд долоон зуун жилийн турш хэрэглэгдэж, тэдний соёл утга зохиолыг хөгжихөд чухал хүчин зүйл болж байлаа.

Сяньби түүний нэгэн хэсэг болох табагач нарын бичгийн хэл өндөр хөгжлийг олж, эх хэлээрээ уран зохиол бичиж байсан билээ. Хойт Хятадын Ци улсыг үндэслэн байгуулсан Гао-хуан гэдэг хятад хүн 546 онд дайнд ялагдсаны улмаас өвчлөөд, гунигт автахгүйн тул сяньби хэлнээс хятад хэлэнд орчуулсан "Төлө" гэдэг дууг дуулж байсан тухай түүхэн сурвалж бичигт тэмдэглэсэн нь тухайн үеийн Хятадын амьдралд монгол хэлтний уран зохиол нөлөөтэй байсны бодтой гэрч бус уу.

Сяньби табагач нарын дараа соёлын талаар өндөр амжилтад хүрсэн монгол хэлтэн ард түмэн бол хятан нар байсан бөгөөд утга зохиол, ялангуяа тансаг яруу найраг ихэд хөгжсөн байв. Хятан нарын соёлд Хятадын соёл нөлөөлж байсныг бид үгүйсгэхгүй. Бид ер нь Хятадын соёлын нөлөөг бусад үндэсний соёлын нөлөөтэй нэгэн адил үзэж, үгүйсгэдэггүй. Бид гагцхүү Хятадын соёлын нөлөөний тугийн дор бусад үндэстний соёлын нөлөөг үгүйсгэх, тэр ч байтугай бусад үндэсний соёлыг үгүйсгэх, соёлын бодлогод "жанжлахыг" эсэргүүцэж байна. Хятан нарын Хятадын соёлд үзүүлсэн нөлөөг үгүйсгэж, зөвхөн хятадууд хятан нарт нөлөөлж байснаар өрөөсгөл тайлбарлан хятан нарын соёлыг Хятадын соёлын нэг хэсэг гэж үзэх явдал бол жанжлах бодлогын шууд илрэл мөн. Хятан нарын тансаг яруу найраг хятад хэлнээ орчуулагдаж эдүүгээ хүртэл хадгалагдан буйг соёлын харилцаа нөлөө гэхгүй бол юуг соёлын харилцаа нөлөө гэх юм бэ?!

Монгол, түрк хэлтэн түүхийн турш соёлын талаар харилцан нөлөөлсөөр ирсэн билээ. Тухайн үедээ өндөр соёлтой байсан табагач нар бусад монгол хэлтэн аймаг, түрк хэлтэнд соёлын нөлөө үзүүлсэн нь дамжиггүй. Түрк хэлтний дотроос монголчуудтай соёлын талаар хамгийн ойр харилцаатай нь уйгур нар байлаа. Уйгур хэлний нөлөө бүр хожуу X111-X1V зууны үед ч монголд их байсан юм. Энэтхэг, төвд, хятад, перс тэргүүтэн орны утга зохиолын бүтээлийг монгол хэлээр орчуулж, хэвлэж байсан нь монголчуудын оюуны цараат үлэмж их тэлэн өргөжүүлсэн юм. Хятад, төвд, санскрит, уйгур, араб зэрэг олон хэлний орчуулагч, бичээч нарыг тусгайлан бэлдэж ихэвчлэн төрийн хэрэгт зүтгүүлдэг байсан юм. Тэдгээр хүмүүсийн зарим нь уран сайхны орчуулгад мөн гар бие оролцож байсан нь гарцаагүй. X111-X1V зууны үеэс Чойжи-Одсэр, Шаравсэнгэ, Сономгара нарын орчуулсан нилээд ном зохиол бидний үед хүрч ирсэн юм. Ялангуяа Сономгарагийн монголчилсон төвдийн яруу найргийн алдарт дурсгал Сувашид

бол хожим монголд хэд дахин орчуулагдаж, манай уран
зохиолын дотор сургаалын шүлгийн ай хөгжихөд мэдэгдэ-
хүйц нөлөө үзүүлсэн билээ.

Орчуулгын ажилд гадаад хэлний боловсролтой монгол
хүмүүсээр үл барам монгол хэл мэддэг харь угсааны сэ-
хээтнүүд татагдан оролцож байжээ. Энэтхэгийн үлгэрийн цо-
морлиг Панчатантрагийн нэг хувилбар Калила Димна хоё-
рын үлгэрийг иран хэлнээс Персийн бичгийн хүн Ифтихар
эддин Мухамед монголчилсон мэдээ бий.

Орчуулгын ажил эрчимжиж монгол хэлний нөлөө өссө-
ний үр дүнд монгол орон зарим талаар бусад улсын хоо-
ронд уран зохиолын дээжсийг дамжуулах зууч болж бай-
жээ. Тухайлбал Пражнашри гэгч хүний монголчилсон Долоон
өвгөн одны судрыг 1337 онд монгол хэлнээс төвд хэлэнд
орчуулсан байдаг юм. Х111-Х1У зууны үед монгол хэл ут-
га зохиолыг гадаадын нилээд оронд сонирхон судалдаг
байсан юм. Ганцхан жишээ дурдахад монголын нууц товчоо
хятад үсгийн галигаар хятад орчуулгын хамтаар уламжлан
ирсэн бөгөөд тэр хадмал ном нь угтаа монгол хэлийг суд-
лах хятад хүмүүст зориулсан гарын авлага байсан билээ.

Харь орны бичгийн хүмүүс монголын сэхээтэн нартай
хамтран зохиол бүтээл туурвиж байсан явдал бол утга зо-
хиолын харилцааны түүхэнд мөн сонирхолтой баримт юм.
Персийн түүхч Рашид-ад-Дин /1247-1318/-ийг судрын чуул-
ган гэдэг алдарт зохиолоо бичихэд нь Болд чинсан тэр-
гүүтэй 6 монгол хүн хамтран ажиллаж байсан байна.

Монгол үлгэр, домог, богиновтор шүлэг сэлт дээр
дурдсан Рашид-ад-Диний ном болон мөн Персийн түүхч Ата
малик Жувейний /1226-1283/ "Ертөнцийг байлдан дагуулаг-
чийн түүх", төвдийн түүхч Гунгаадоржийн "Улаан дэвтэр"
/1346 онд зохиогдсон/ зэрэг бүтээлд орсон байдаг нь да-
руй монголчуудын уран сайхны сэтгэлгээний ололт харь
газар нэвтэрч байсны гэрч юм.

ХУ-ХУ1 зууны үеэс улирч үлдсэн бичгийн дурсгал
ховор боловч урьдын орчуулгын ажлын уламжлал хараахан
тасраагүй байсан гэж хэлж болно. ХУ1 зууны сүүлч үеэс
манай бичгийн утга зохиолд энэтхэг төвдийн соёлын нө-
лөө улам гүнзгийрч ирэв. Энэ үед буддизм монголд хүч-
тэй дэлгэрч эхэлсэн нь утга зохиолын хөгжлийн ерөнхий
төлөвийг цаашид тодорхойлсон юм. Энэ үед Намхайжамц,
Хөх хотын ширээт гүүш цорж, Самдансэнгэ, Гунгаа-Одсэр,
Алтангэрэл увш, Дай гүүш Агвандампэл нарын зэрэг ор-
чуулагч гарчээ. Шашны ба иргэний маш олон зохиол
ихэвчлэн санскрит, төвд хэлнээс орчуулагдсан бөгөөд ул-
маар ХУ11-ХУ111 зууны үед буддизмын утга зохиолын цо-
морлиг Ганжур, Данжур монгол хэлээр бүрэн орчуулагдаж



хэвлэгдсэн байна. Түүнээс гадна энэтхэгээс сурвалжтай
Рашааны дуслын тайлбар, Бигармижид хааны тухай гурван
ном, Шидэт хүүрийн үлгэр мэтийн хажлагат туужууд хий-
гээд Рамаяна, Маньбадра хааны тууж зэрэг олон зохиол
монгол ахуйд идээшиж зохицоод үндэсний утга зохиолын
бүрэлдэхүүнд нэгэн салшгүй хэсэг нь болж орсон юм. Ал-
дарт Гэсэрийн тууж бол бичгийн ба аман уламжлалаар
эртнээс нааш дэлгэрч Төв Ази, өмнөд Сибирийнхний чу-
хамхуу дундын өмч болж хувирчээ.
ХУ11 зууны үеэс монголын утга зохиолд төвд хэлт утга
зохиол гэж нэгэн урсгал гарч ирсэн билээ. Төвд хэлээр
зохиолоо бичдэг хэдэн зуун мэргэд тодорсны дотор хал-
хын Зая бандид Лувсанпэринлэй /1642-1715/, Сүмбэ хамбо
Ишбалжир /1704-1788/, Цахар гэвш Лувсанцултим /17..
1810/, Агванхайдав /1799-1838/, Данзанравжаа /18..-1856/
зэрэг уран үгийн билэгтэн мөн олон бий ... төвд
хэлт зохиол монголд төдийгүй төвдөд ... төвдийн
оюун санааны хөгжилд бас зохих хувь ... оруулсан
юм. Төвдийн эрдэмтэд монголчуудтай ... харилцаж,
гүн ухааны адармаатай асуудлаар маргаж, тодорхой сэд-
вээр зохиол бичихийг хүсч, бүтээлийг нь судлан ашиглаж,
заримдаа шүүмж бичиж байсан нь даруй утга зохиолын
харилцааны өвөрмөц хэлбэр юм. Монголын сэхээтэн нар
энэтхэгийн эрдэмтэн Дандины "Зохист аялгууны толь" хэ-
мээх яруу найргийн онолыг гол төлөв төвд хэл дээр
судалж, уран бүтээлдээ түүний зарчмыг мөрддөг байжээ.
Тэд мөн уг зохиолын утгыг тайлбарласан судалгааны олон
зохиол бичжээ.

Монгол манжийн утга зохиолын харилцааны хувьд гэ-
вэл энд монголын нөлөө илүүтэй байсан билээ. Манж
нар монгол бичгийг ХУ1 зууны сүүлч үеэс эхлэн хэрэг-
лэж байгаад хожим нь түүнийхээ үндсэн дээр үндэсний
бичиг зохиосон юм. Тэд мөн монгол хэлнээс нилээд тоо-
ны ном зохиол орчуулж хэвлэжээ.

Энэ бүхнээс үзэхэд хувьсгалын өмнөх үеийн монго-
лын утга зохиолын харилцааны онцлог нь үндсэндээ уран
сайхны соёлын нэгэн хүрээний дотоод дахь харилцаа бай-
санд оршино. Дундад зууны үеийн улс үндэстний утга зо-
хиолыг хэв шинжийн нь үүднээс харьцуулан судалсан зөв-
лөлтийн эрдэмтдийн баримтлал ёсоор бол нэг талаас эрт-
ний соёлын уламжлал бүхий хуучин утга зохиол, нөгөө
талаас дундад зууны үед сая бүрэлдэн тогтсон шинэ за-
луу утга зохиол хоёрыг ялгаж үзэх хэрэгтэй юм. Хэрэв
ингэж үзвэл хуучин утга зохиолуудын хоорондын харилцаа
ба хуучин, шинэ утга зохиолуудын хоорондын харилцаа гэ-
сэн зарчмын хувьд эрс тэс өөр харилцааны хоёр хэв
маяг тэр үед байжээ.

Монголчууд утга зохиолын харилцааны салбарт ингэж тодорхой туршлага хуримтлуулсан нь ардын хувьсгал ялсны дараа бүтээлч сэхээтний өмнө цоо шинэ утга зохиолыг үүсгэн хөгжүүлэх их зорилт тавигдах үед нэг ёсны бэлтгэл болсон юм. Энэ үед монголын утга зохиолын харилцаа холбооны хэв маяг, зорилго чиглэл үндсээрээ өөрчлөгдсөн байна.

Үндэсний шинэ социалист соёлыг бий болгохын тул дэлхий дахины соёлын шилдэг өвийг бүтээлчээр эзэмших, үүний хамт монгол уншигчдыг дорно дахины буддист соёлын хүрээнээс өрнөдийн реалист утга зохиол, тэргүүний соёлын хүрээнд татан оруулах зорилт бүтээлч сэхээтэн нарын өмнө тулгарчээ. МАХН-аас ард түмний дунд улс төр гэгээрлийн ажлыг туушгай зохиож, бичиг үсэг ул мэдэх явдлыг арилган үндсэрхэх хандлагатай шургуу тэмцэл хийсэн нь дэлхийн соёлын үнэт эрдэнэсийг хүлээн авах урьдчилсан нөхцөлийг монгол оронд бүрдүүлсэн юм.

Ер нь аливаа уран зохиолын хөгжлийг үндэсний дэвшилт уламжлал, бусад улс үндэстний тэргүүний соёлын нөлөөнөөс ангид сэтгэхийн аргагүй билээ. Эдгээрийн аль нэгийг ул ойшоон, ялангуяа үндэсний явцуу түгжигдмэл байдалд уран зохиолыг хөгжүүлнэ гэж бодохын ч хэрэггүй бөгөөд тэгвэл уран чадвар, үзэл санааны уналт доройтолд ямагт хүргэдэг байна. Социалист реализмын болон дэлхийн сонгодог уран зохиолын нөлөөг "хятадын цагаан хэрмээр" хаан саатуулахыг санаархаж буй Маогийн бүлгийнхний харгис бодлогод хэлмэгдсэн өнөөгийн хятадын уран зохиолын түүх үүнийг гэрчилж байна. Улс үндэстнүүдийн уран зохиолын харилцаа холбоо бол хөгжлийнх нь нэг чухал хүчин зүйл болдог бол энэхүү харилцаа холбоонд уран зохиолын орчуулга гол байртай. Социалист орнуудын уран зохиолын харилцаа холбоо хамтын ажиллагааны түүхийн эхийг улс орондоо социализм коммунизм байгуулах түүхэн зорилтыг баттай сонгосон анхны хоёр орон ЗХУ, БНМАУ эхэлсэн юм. Харилцаа холбооны баялаг уламжлалтай орчин үеийн монголын уран зохиол нь дэлхийн дэвшилт уран зохиол, ЗХУ болон социализмын бусад орны уран зохиолтой нягт харилцаа холбоотой хөгжиж байна. МАХН улс үндэстнийхээ соёл урлагийг амжилттай хөгжүүлэхийн нэг чухал нөхцөл нь дэлхий дахины соёлын эрдэнэсийн санг өргөн олон түмэнд танилцуулах явдал гэж үзэж ирсэн юм. Иймээс монгол орны хөгжлийн түүхэн тодорхой үеийн хэрэгцээ шаардлагад зохицуулан сонголт хийж орчуулах нь чухал байлаа. Энэ тулгамдсан нөхцөлд монголын сэхээтнүүд пролетарийн их зохиолч М.Горькийд захиа бичиж зөвлөлгөө хүссэн юм. Монголын шинэ үеийн уран зохиол эхлэлтийн үед байсан 1925 онд пролетарийн



их зохиолч М.Горький монголын сэхээтнүүдэд хандан "Монголын ард түмнийг Европын байдал ба түүний олон түмний одоо цагийн хүсэлтэй танилцуулахаар европ зүгийн номоос идэвхтэй зарчим ухааны шаргуу дүрийг илт үзүүлсэн бөгөөд номой чөлөөг хүсэх биш, харин жинхэнэ эрх чөлөөг хүссэн зүйлийг шилж орчуулбаас зохих болов уу гэж би санаж байна"[4] гэж үнэтэй зөвлөлгөө өгчээ.

1920-иод оны үед өрнө зүгийн уран зохиолоос монгол хэлнээ орчуулах ажил тохиолдлын шинжтэй байсан бол хорин хэдэн оны сүүлч, гучин хэдэн оны үеэс орчуулгын нийт зохиолд өрнө зүгийн уран зохиолоос монгол хэлээр орчуулах ажил аяндаа давамгайлах чиглэлтэй болж уран зохиолын төрөл зүйл өргөжин баяжих, яруу илэрхийллийн арга, зохиолчийн уран чадварыг ахиулахад чухал ач холбогдолтой болж иржээ.

БНМАУ-д 1921-1955 онд гадаадын 39 [illegible] 707 зохиол орчуулан нийтлүүлсний 84,5 хувь нь 1956-1960 онд 1636 зохиол орчуулан нийтлүүлсний 70,7 хувь нь өрнө зүгийн уран зохиол байв. Одоо орчуулга социалист орнууд түүний дотор ЗХУ-ын уран зохиолыг орчуулах явдал давамгайлж байна.

МАХН уран зохиолын ажилд байнгын анхаарал тавьж түүний цаашдын зорилт, чиглэлийг тодорхойлсоор ирсэн нь орчуулгын ажлын хөгжилд чухал ач холбогдолтой болсон юм. Тухайлбал 1928 онд хуралдсан МАХН-ын VII их хурлын тогтоолд үндэсний шинэ уран зохиол үүсгэн бий болгохын тулд орос зөвлөлтийн болон дэлхийн уран зохиолын сонгомол бүтээлээс орчуулж нийтлэхийн чухлыг онцлон тэмдэглэсэн[5] байна. Энэ шийдвэрийн дараа М.Горькийн "Салхич шувууны дуун" зохиолыг 1930 хэдэн оны эхээр орчуулсан үеэс А.С.Пушкин, М.Ю.Лермонтов, М.Гоголь, Л.Толстой, А.Чехов зэрэг оросын нэрт зохиолчдын бүтээлүүд болон Н.Островскийн "Болд хэрхэн хатаагдсан нь" /1939/, Б.Полевойн "Ёстой хүний тууж" /1954/, К.Симоновын "Зэвсэг нэгтэй нөхөд" /1954/, А.Фадеевын "Залуу гварди"/1956/, М.Шолоховын "Дөлгөөн Дон" /1959-1968/, "Атрыг хагалсан нь" /1968/, А.Серафимовичийн "Ган урсгал", В.Маяковскийн түүвэр зохиол, Р.Гамзатовын шүлэг найраглалууд, Ч.Айтматовын туужууд зэрэг олон шилдэг бүтээлийг одоо монгол уншигчид эх хэлээрээ уншиж байна.

Октябрийн социалист их хувьсгалын түүхэн нөлөө болон дэлхийн 2-р дайнд Зөвлөлтийн улаан арми, германы фашизмыг ялсан ялалтын үр дүнд ази, европын олон улс орон социализмын замд орсон явдал манай орны гадаад харилцааг өргөтгөсөн нь уран зохиолын амьдралд тодорхой харагддаг. Социалист орны зохиолчдод бие биеэсээ суралцах дэлгэр сайхан бололцоо олгохын хамт орон бүрийн социа-

лист байгуулалт, шинэ хүн төлөвшин бий болж буй үйлсийн уран сайхны тусгал болсон уран зохиолтой ард түмнээ танилцуулах зорилгоор тусгайлан боловсруулсан төлөвлөгөөний дагуу шилдэг сайн зохиол бүтээлээс харилцан орчуулж ирсэн юм. БНБАУ-ын Н.Вапцаров, Д.Димов, БНАГУ-ын Б. Брехт, Бехер, А.Зегерс, Э.Штритматтер, Кубын Николас Гильен, БНСЧСУ-ын Ю.Фучик зэрэг нэрт зохиолчдын сонгодог бүтээлүүдийг орчуулж тусгайлан хэвлэсний зэрэгцээ Далан хэлийн зуун уянга /ЗХУ/, Зөвлөлтийн шилдэг яруу найраг, Тангараг /БНБАУ /, Германы уран зохиолын цомирлог /1969/, Вьетнам шүлгийн цоморлиг /1960/, Яруу найргийн урлаг /Куба/ зэрэг номд социалист орнуудын уран зохиолыг дээжлэн орчуулж нийтэлсэн нь тэдгээр орны амьдрал, уран зохиолтой уншигчдыг танилцуулахад төдийгүй манай уран зохиолын хөгжилтөд ч чухал нөлөө үзүүлж байна. Үүнд ялангуяа дэлхийн хамгийн тэргүүний уран зохиол-Зөвлөлтийн олон үндэстний уран зохиолын нөлөөг онцлон тэмдэглэх ёстой.

Энэ тухай 1948 онд хуралдсан монголын зохиолчдын анхдугаар их хурлаас Зөвлөлтийн зохиолчдын хороонд явуулсан баярын бичигтээ "Зөвлөлтийн зохиолчдын зохиол бүтээлээс бид бүхэн дэлхийн дэвшилт тэргүүний хүмүүсийн орь хүслэн болсон социалист шинэ хүний дүр, жинхэнэ нигүүлсэнгүй үзэл санаа, ард түмний амьдрал тэмцлийг хэрхэн тал бүрээс нь тод хурц дүрслэхийн жишээг, өндөр үзэл сурталтай, зарчимч байхын үлгэр дууриалыг олж үздэг" хэмээн дурдсан билээ. Ийнхүү зөвлөлтийн болон социалист бусад орны уран зохиолын нөлөөг дурьдалгүйгээр монголын орчин үеийн уран зохиолын ололт амжилтын тухай ярьж болохгүй. Зөвлөлтийн болон дэлхийн уран зохиолын шилдэг туршлагатай танилцаж буй явдал манай зохиолчид социалист реализмын аргыг улам илүү эзэмшин шилдэг бүтээл туурвихад сайн нөлөө үзүүлж байна.

Үүний зэрэгцээ монголын шинэ уран зохиолын шилдэг бүтээлүүд нэгэн адил социалист орнуудад орчуулагдан хэвлэгдэж тэдгээр орны уншигчдад өндөр үнэлэгдэж байдаг билээ. Монголын шинэ уран зохиолын анхны бүтээлийн нэг болох Ц.Дамбадоржийн "Толбо нуур" тууж Улаанбаатарт нийтлэгдсэнээс дөнгөж хоёр жилийн дараа 1927 онд Москва хотноо орос хэлээр орчуулагдан хэвлэгдсэн бол М.Ядамсүрэнгийн "Гурван хүүхэн", "Залуу хос" туужуудыг 1936 онд Москва хотноо мөн оросоор орчуулан нийтэлж байв. Энэ үеэс монголын уран зохиолыг социалист орнуудад орчуулан нийтлэх ажлын цар хүрээ улам өргөжиж ирсэн юм. ЗХУ-д монголын яруу найраг өгүүллэгийн түүвэр удаа дараа нийтлэгдсэн бөгөөд Ц.Дамдинсүрэн, Д,Сэнгээ, Б.Явуухулан, Л.Тудэв, С.Удвал, С.Эрдэнэ, С.Лочин, П.Хорлоо ,



Л.Чойжилсүрэн зэрэг зохиолчдын бүтээл тусгай ном болон хэвлэгдээд одоо монголын орчин үеийн уран зохиолыг 12 ботиор хэвлэн гаргах гэж байна. Монголын зохиолчдын эмхтгэл болон Д.Нацагдоржийн түүвэр зохиолыг орчуулан нийтлээгүй социалист орон бараг байхгүй гэж болох бөгөөд Е.Явуухуланы шүлгүүд ЗХУ, БНПАУ, БНСЧСУ зэрэг оронд, Ч.Лодойдамбын "Түнгалаг Тамир" роман социалист бараг бүх оронд орчуулагдан хэвлэгджээ. Ийнхүү манай уран зохиол социализм амжилттай байгуулж буй ард түмнийхээ амьдрал тэмцлийг уран сайхнаар харуулж чадсан шилдэг бүтээлүүдээр баяжин дэлхийн социалист соёлын салшгүй бүрэлдэхүүн хэсэг болон хөгжиж "Дорно дахины улс түмэн дэлхийн соёлыг бүтээхэд оролцож чадахгүй хөгжлөөр доогуур улс үндэстэн" мэтээр номлож байсан хөрөнгөтний харгис онолыг бодит баримтаар няцааж байна. Социалист орнуудын хооронд ном зохиол орчуулан хэвлэх ажил саналаа харилцан солилцсоны үр дүнд тодорхой төлөвлөгөөтэй хийж буй хамтын ажиллагааны нэг хэлбэр болон хэвшиж байна. Ийм учир тодорхой нэг сэдвээр ном бүтээл хамтран хийх явдал улам өргөсөв. Тухайлбал 1969 онд Халхын голын түүхт ялалтын ойд зориулан монгол зөвлөлтийн зохиолчид хамтран "Халх голын дайчин ахан дүүс" хэмээх хамтын номыг монгол орос хэлээр хэвлэсэн бол 1971 онд Монгол ардын хувьсгалын 50 жилийн ойгоор монгол зөвлөлтийн 100 гаруй зохиолчдын бүтээл орсон "Ахан дүүсийн барилдлагааны ном" хэмээх номыг Москва Улаанбаатар хотноо хэвлүүлжээ. Ахан дүүсийн барилдлагааны номын ач холбогдлыг нөхөр Ю.Цэдэнбал үнэлж хэлэхдээ "Монгол орон феодализмаас капитализмыг алгасан социализмд шилжих явдлыг хангасан монгол-зөвлөлтийн ард түмний олон жилийн хамтын тэмцлийг уран зохиолоор тусган харуулсан он дараалын бичиг болох энэ ховор нандин ном нь БНМАУ болон ЗХУ-ын ард түмний ах дүүгийн найрамдлын гүнзгий утга санаа, агуу их ач холбогдлыг яруу тод харуулжээ."[6] гэсэн билээ.

Тэрчлэн ЗХУ-ын "Утга зохиолын асуудлууд", "Хүүхдийн утга зохиол", "Сибирийн гэрэл", Зөвлөлт Якутын Хутуга Сулус /Алтан гадас/ сэтгүүлүүд БНМАУ-ын утга зохиолд тус бүр нэг дугаараа зориулан гаргасан нь манай уран зохиолыг дэлхий нийтэд танилцуулахад чухал хувь нэмэр болов.

Социалист орнуудын уран зохиолын харилцаа, холбоо, хамтын ажиллагаанд зохиолч уран бүтээлчдийн төлөөлөгчдийг харилцан солилцох, туршлага судлах ажил чухал үүрэгтэй юм. Үүнд Д.Нацагдорж, Ц.Дамдинсүрэн, Д.Сэнгээ, Б.Явуухулан, С.Дашдооров, Д.Пүрэвдорж зэрэг олон зохиолчид ЗХУ-д суралцан уран зохиолын боловсрол эзэмшсэн явдал Зөвлөл-

**тийн болон дэлхийн утга зохиолын уран чадварын арга**
**туршлагатай танилцан, социалист реализмын аргыг эзэмшин**
**суралцаж уран зохиолын онолын сэтгэлгээ нь төлөвшин**
**тогтоход чухал нөлөө үзүүлсэн юм.** Ялангуяа 1950-иад он
1960 хэдэн оны эхэн үед яруу найрагт байсан хуурай
тоочилт, өнгөц магтаалын аясыг тодорхой дүрслэл бүхий
уянгын шүлэг даван туулж хөгжихөд Б.Явуухуланы хийсэн
эрэл багагүй нөлөөтэйн адил Б.Явуухуланы уран чадварын
өсөлтөд ЗХУ-д суралцан уран зохиолын дээд боловсрол
эзэмшсэн явдал шийдвэрлэх үүрэг гүйцэтгэсэн юм. Үүнийг
түүний сургуульд явахаасаа өмнө хэвлүүлсэн номыг, дип-
ломын ажил болгон бичсэн "Мөнгөн хазаарын чимээ" түү-
вэртэй нь харьцуулан үзэхэд тодорхой болно. Түүнчлэн жил
тутам манай олон зохиолч, төлөөлөгчид ЗХУ болон ах
дүү бусад социалист оронд айлчлан жуулчилж байгаа яв-
дал тэдгээр орны шинэ нийгмийн бүтээн байгуулалт, ард
түмний аж байдал, соёл утга зохиолын ололт амжилттай
танилцахад томхон хувь нэмэр болж байна. Социалист ор-
нуудын хоорондын уран зохиолын харилцаа холбоо, хамтын
ажиллагаа нь жилээс жилд өргөжиж буй бөгөөд зохиолчид
харилцан айлчлуулах, утга зохиолын тэмдэглэлт явдал, их
хуралд харилцан төлөөлөгч оролцуулах, уран зохиолын оно-
лын асуудлыг хамтран хэлэлцэх, утга зохиолын хамтын
уулзалт хийх, хамтран бүтээл туурвих зэрэг хэлбэрээр хэ-
рэгжиж иржээ. Ялангуяа 1960 хэдэн оноос эдгээр арга
хэмжээ социалист орнуудын зохиолчдын байгууллагуудын
хамтын ажиллагааны төлөвлөгөөний дагуу хэрэгжиж байна.

1930 хэдэн онд монголд Зөвлөлтийн зохиолч Б.Лапин,
З.Хацревич, Л.Славин нар ажиллаж, монголын зохиолчдыг
зөвлөлтийн болон дэлхий нийтийн зохиол бүтээлийн ололт
амжилт, онолын сэтгэлгээтэй танилцахад чухал үүрэг гүй-
цэтгэсэн бөгөөд ялангуяа Борис Лапин "Сүхбаатар" кино
зохиол бичсэн нь монголын үндэсний кино урлаг үүсэн
хөгжихөд томхон хувь нэмэр болсон билээ. Энэ үеэс зөв-
лөлтийн В.Катаев, Борис Полевой, Чингиз Айтматов,
Е.Долматовский, Лев Ошанин, Константин Симонов, Ярослав
Смеляков зэрэг нэрт зохиолчид зочилж манай орны социа-
лист бүтээн байгуулалттай танилцан зохиол бичиж, манай
зохиолчдод лекц уншин, уран зохиолын арга туршлагаа
ярьж, зөвлөж байсан нь уран чадварын нэгэн сургууль
болж байв.

Социалист орнуудын зохиолчдын байгууллагууд зохиолч
төлөөлөгч солилцох явдлын үр дүнг улам дээшлүүлэх зо-
рилгоор тодорхой нэг сэдвээр онолын асуудал хамтран хэ-
лэлцэх, томхон үйлдвэр, соёлын газруудаар аялан сур-
валжлах зэрэг чиглэлээр хамтын ажиллагаагаа өргөжүүлж
байна. [illegible] нь 1969 онд Улаанбаатар хотноо монгол зөв-



лөлтийн зохиолчдын төлөөлөгчид цэрэг эх оронч сэдвээр,
1970 онд Дархан, Хиагт хотуудад "Ленин, найрамдал,
уран зохиол", "Түүх хувьсгалын сэдэв уран зохиолд",
1977 онд Эрдэнэт хотноо "Ажилчин хүний дүр монгол
зөвлөлтийн уран зохиолд", Улаан-Үд хотноо" Ажилчны дүр
монгол зөвлөлтийн уран зохиолд", 1978 онд Дархан хотноо
"Баримт уран сэтгэмжийн харьцаа" сэдвээр тус тус уул-
залт зохиосон нь уран зохиолын арга туршлагаа солил-
цох, онолын тулгамдсан асуудлыг шийдвэрлэхэд зохих хувь
нэмэр боллоо. ЗХУ болон социалист орнуудад болж бай-
гаа чухал чухал уулзалт зөвлөлгөөнд манай төлөөлөгчид
тасралтгүй оролцож байна. ЗХУ-д болсон БНМАУ-ын соё-
лын өдрүүд, Зөвлөлтийн утга зохиолыг орчуулагчдын олон
улсын уулзалт, социалист орнуудын залуу зохиолчдын зөв-
лөлгөөн, Болгарт жил тутам болдог олон улсын хүүх-
дийн номын долоо хоног, Прагийн яруу найргийн өдөр,
Югославын Стружийн олон улсын яруу найрагчдын уулзалт,
ах дүү орнуудын зохиолчдын эвлэлийн их хурал зэрэг
олон улсын ач холбогдол бүхий хурал, зөвлөлгөөн, уул-
залт, Зөвлөлт Азербайжан, Гүрж, Молдав, Башкирт болсон
зөвлөлтийн утга зохиолын өдрүүдэд манай төлөөлөгчид
**оролцжээ. Мөн социалист орнуудын** зохиолчдын эвлэлийн
**удирдлагуудын зөвлөлгөөн,** социалист орнуудын сонин сэт-
**гүүлийн эрхлэгчдийн уулзалт** зэргийг харилцан туршлага
**солилцох, онол практикийн тулгамдсан асуудалд бэлтгэх** зэ-
рэг **чиглэлээр жил тутам хийж** ирсэн нь социалист ор-
нуудын уран зохиолын харилцаа холбоо хамтын ажиллагааг
өргөжүүлэх, ойртон нягтрахад чухал үүрэг гүйцэтгэж бай-
на.

Нөгөө талаар харилцаа холбоо, хамтын ажиллагаа нь
жилээс жилд өргөсөн ойртон нягтарсаар буй социалист ор-
нуудын шинэ уран зохиолыг судлан шинжлэх үйлс ч мөн
хамтын ажиллагааны хүрээнд хэрэгжиж буйг онцлон дурд-
вал зохино. Монголын уран зохиолын тухай системтэй
шинжлэх ухаан бүрэлдэн тогтоход Б.Я.Владимирцов, Г.И.
Михайлов, Л.К.Герасимович, К.Н.Яцковская нарын зэрэг
зөвлөлтийн эрдэмтдийн бүтээл ихээхэн үүрэг гүйцэтгэснийг
юуны өмнө онцлон дурдах ёстой. Г.И.Михайловын "Монго-
лын орчин үеийн уран зохиолын түүхэн найруулал" /1955/,
Л.К.Герасимовичийн "БНМАУ-ын уран зохиол" /1965/, "Мон-
голын шүлэг зохиох ёсон" /1975/, Г.Михайлов, К.Н.Яцковс-
кая нарын "Монголын уран зохиол" /1969/, К.Н.Яцковская-
гийн "Дашдоржийн Нацагдорж" /1974/ зэрэг ном манай шинэ
Уран зохиолын түүхэн хөгжлийн явцыг марксч ленинч
шинжлэх ухааны үүднээс дүгнэн шинжилснээр үл барам
дэлхий дахинаа монголын уран зохиолыг сурталчлахад их
хувь нэмэр болсон билээ.

Социалист орнуудын зохиолчдын байгууллагуудын хамтын
ажиллагаа улам бүр өргөсөж шинэ шинэ хэлбэрээр бая-
жиж ирсний адил түүнийг судалдаг шинжлэх ухааны бай-
гууллагууд ч мөн уран зохиолыг системтэйгээр хамтран
судалж байна. Тухайлбал БНМАУ-ын ШУА-ийн Хэл зохио-
лын хүрээлэн өнгөрсөн таван жилд ЗХУ-ын ШУА-ийн М.
Горькийн нэрэмжит дэлхийн утга зохиолын хүрээлэнтэй
хамтран монгол ба хөрш зэргэлдээх орнуудын уран зохио-
лын харилцаа холбооны асуудлыг судалж бүр эртний үеэс
өнөө үе, аман зохиолын эх уламжлалаас социалист реа-
лизмын уран зохиолыг хүртэлхи үгийн урлагийн хөгжлийн
бүхэл бүтэн дүр төлөвийг тодруулан бичсэн хамтын том-
хон бүтээлийг зохион хэвлэлд шилжүүллээ. Ингээд энэ су-
далгаагаа цаашид гүнзгийрүүлэн "Төв ба дорнод азийн
улс үндэстнүүдийн уран зохиолын төрөл зүйл, найруулах
аргын онцлог" гэдэг сэдвээр судалгааны ажлаа эхлээд бай-
на. Энэ судалгаанд эдгээр орны эрт эдүүгээгийн уран зо-
хиолын төрөл зүйл, зохиомж найруулгын онцлогийг систем-
тэйгээр шинжлэн гаргах юм. Түүнчилэн коммунист, ажилч-
ны намуудын төв хороодын нарийн бичгийн дарга нарын
Будапештийн зөвлөлгөөний шийдвэр ёсоор байгуулагдсан со-
циалист орнуудын соёлын онол, утга зохиол, урлаг суд-
лалын олон талт комисс уран сайхны соёлын харилцан
нөлөөлөл, харилцан бие биеэ баяжуулах асуудлаар эрдэм
шинжилгээний дорвитой томоохон ажил зохион байгуулж
байна. Энэ асуудлаар өнгөрөгч онд Москвад хийсэн зөв-
лөлгөөн олон улсын ач холбогдолтой болсон юм. Түүнээс
гадна социалист орнуудын ШУА-ийн Нийгмийн ухаан ха-
риуцсан дэд ерөнхийлөгч нарын 1975 оны зөвлөлгөөн "Дэл-
хийн улс түмний уран зохиолын хөгжлийн з"й тогтол "
асуудлаар хамтран ажиллах шийдвэр гаргажээ. Үүний дагуу
"Шийдвэрлэх асуудлын байнгын комисс" байгуулагдаж а/
Дэлхийн улс түмний уран зохиолын түүх б/ Социалист ор-
нуудын уран зохиолын өвөрмөц ба нийтлэг шинж в/ Ор-
чин үеийн реалист уран зохиол г/ Орчин үеийн уран зо-
хиол судлалын онол, арга зүйн асуудал гэсэн 4 гол
шийдвэрлэх асуудлын хүрээнд социалист орнууд хамтран
ажиллахаар тогтсон нь социалист орнуудын эрдэмтдийн хам-
тын ажиллагааг өрнүүллээ. Манай улс шинжлэх ухааны
байгууллага энэ хамтын судалгаанд оролцож "капиталист
биш хөгжлийн замын үеийн улс үндэстнүүдийн уран зохио-
лын онцлог сэдвийг хариуцаж зохицуулан судлах үүрэг хү-
лээсэн юм.

Энэ асуудлаар бид социалист реализм БНМАУ болон
ЗХУ-ын Азийн хэсгийн бүгд найрамдах улсуудын уран зо-
хиолын арга болон бүрэлдэн тогтсон түүхэн онцлог, ка-
питалист биш хөгжлийн замыг сонгосон Ази, Африкийн за-



рим орны уран зохиолын түүхэн туршлагыг нэгтгэн дүг-
нэх, улмаар тэдгээрийн өвөрмөц болоод нийтлэг шинж ,
хөгжлийн ерөнхий зүй тогтол зэргийг судлан тодруулах,
энэ чиглэлийн судалгаанд социалист орнуудын эрдэмтдийн
хүчин чармайлтыг төвлөрүүлэх зорилготой юм. Социалист
орнуудын уран зохиол, түүний судлал шүүмжлэлийн ахлын
эдгээр харилцаа холбоо, хамтын ажиллагаа нь социалист
орнууд бүх талаар ойртон нягтарч байгаагийн тодорхой
жишээ бөгөөд уран зохиол нь харилцан бие биедээ нө-
лөөлөн , бие биеэ баяжуулж хөгжлөөрөө ч жигдрэн дэл-
хийн нэгдмэл социалист урлаг, утга зохиол аажмаар үүсэж
бий болох урьдчилсан нөхцөлийг бүрдүүлж байна. Түүхэн
хөгжлийн өнөөгийн шатанд ах дүү социалист орнуудын улс
төр эдийн засаг, нийгмийн амьдралд гарч буй нийтлэг
зүйл улам бүр нэмэгдэн интернационалч шинж төрхийг
олж хамтын ажиллагааны хүрээ өргөжиж буй нь үндэст-
нүүдийг жинхэнэ ёсоор цэцэгжүүлэн хөгжүүлэх, тэдгээрийг
аажмаар ойртон нягтрах угтвар нөхцөлийг нэгэнт буй бол-
госон байна. Энэ тухай В.И.Ленин бүр 1916 онд "Со-
циалист хувьсгал үндэстний өөрөө засан тохинох эрх"зо-
хиолдоо "Социализмын зорилго нь хүн төрөлхтөнийг жижиг
улсууд болж бутархай байх, аливаа үндэстэн салангид тус-
гаар байх явдлыг устгах, үндэстнүүдийг бие биенд нь зөв-
хөн ойртуулах төдийгүй тэдгээрийг нийлүүлж нэгтгэх яв-
дал юм"[7] гэж заасан билээ. Чухам иймучраас МАХН-ын
ХҮ11 их хурал БНМАУ-ыг ЗХУ, ах дүү бусад социалист
оронтой бүх талаар ойртуулан нягтруулах улс төрийн жан-
жин шугамыг тодорхойлон заасан билээ. МАХН-ын ХҮ11
их хуралд тавьсан илтгэлдээ нөхөр Ю.Цэдэнбал "Социалист
орнуудыг бүх талаар ойртуулан нягтруулж, тэдгээрийн ин-
теграцыг хөгжүүлэх явдал бол дэлхийн социалист систе-
мийн хөгжлийн бодит зүй тогтол мөн"[8] гэж заасан нь
нийгмийн амьдралын бүхий л хүрээнд хамаарах бөгөөд
эдийн засаг, соёл урлаг, шинжлэх ухааны салбарт бүр ч
их учир холбогдолтой. Социалист орнуудын уран зохиолын
холбоо харилцаа өргөжиж улмаар нэг нь нөгөөгөө бая-
жуулах объектив, субъектив нөхцөл нь юу вэ гэвэл манай
орнуудын туулж өнгөрөөсөн ижил төсөөтэй түүхэн замнал,
нийгэм эдийн засгийн ойролцоо бүтэц, түүхэн уламжла-
лын бүхий л хэвшлийн ойр дотн байдал, хүн төрөлхтөний
гэрэлт ирээдүй болсон коммунизмд хүрэх нийтлэг зорилт,
зохиолчдоос нэгдмэл марксист-ленинист үзэл онол, социа-
лист реализмын аргыг баримталдаг явдал мөн. Социалист
утга зохиол харилцан нөлөөлж харилцан баяжиж, зан сур-
тахуун, нийгмийн гол шинжээрээ интернационалч утга зо-
хиол болон хөгжих гэдэг нь ижил хэв загварт орно гэ-
сэн үг биш харин улс үндэстэн бүрийн утга зохиолын

ветского Союза, стран социалистического мира.

В результате всего этого, современная монгольская литература, литература социалистического реализма, достигнув своей зрелости, сегодня уже вышла на широкую международную арену.



# "ХИЛЭНГИЙН ГАЛ" ХЭМЭЭХ АМАН РОМАНЫ ТУХАЙ

Монгол ардын аман зохиолын нэгэн онцлог төрөл зүйл болох аман роман буюу үлгэр роман гэгчийн сонгодог жишээ нь "Хилэнгийн гал" гэдэг зохиол юм. "Хилэнгийн галын" нэгэн хувилбарыг Дундговь аймгийн үлгэрч Чойнхороос бичиж авсныг бид эрдэм шинжилгээний галиг үсгээр буулгаж, Хэл зохиолын хүрээлэнгийн "Аман зохиол судлал" цуврал бичгийн 1979 оны 12-р ботид нийтлүүлсэн билээ. Бас өөр нэгэн хувилбарыг мөн аймгийн үлгэрч Самбуудашаас бичиж авав.

"Хилэнгийн гал" нь зохиолын төрөл зүйлийн хувьд шүлэг, үргэлжилсэн үг хослуулсан, "Монголын нууц товчоон" мэтийн эртний бүтээлийн уламжлалыг санагдуулсан аман роман юм. Мөн тэрчлэн үлгэр тууль хэлдэг уламжлал ёсоор хуур хөгжимтэй аялгуулан өгүүлдэг юм.

Академич Ц.Дамдинсүрэнгийн нээж хэвлүүлсэн аман өгүүллэгээс энэ онцлогоороо ялгарахаас гадна хэмжээгээрэй их байгаа боловч, хуучирсан үг хэллэг бараг байхгүй, ид шидийн зүйл гардаггүйгээрээ адил төстэй байна. Сүүлийн үеийн зарим эрдэмтний үлэмжхэн сонирхож байгаа "Бэнсний үлгэр" гэгчийн тухайд бол бидний бодоход тийм тусгай аман зохиолын төрөл зүйл байхгүй, "Бэнсний үлгэр" гэдэг нь бичгийн гаралтай аман роман бөгөөд "Хилэнгийн гал" мэтийн аман романаас онцгой ялгагдах зүйлгүй юм.

"Хилэнгийн гал" роман бол Хятадын эзэрхэг түрэмгий нар ба феодалыг эсэргүүцсэн монголын ард түмний тэмцлийг тусгасан зохиол юм.

Романы үйл явдал Зүүн Баарин хошуунд болж байна. Хятадын цэргийн эрхтэн Жан Зулинээс хошууны ван Дүйнхэрт цэргийн хэрэгцээнд хошуунаас 8000 агт дайчлах тухай тушаал ирнэ. Чин ван Норовлин голомт сахих хүүтэй болохыг мөрөөдсөөр тавин насны нүүрийг үзэж, ядуу тайж Жигмэдийн 6 настай хүүг өргөж авсан нь Дүйнхэр билээ. Түүнийг өргөж авсны хойтон жил чин вангийн бага хатнаас хүү төрснийг Очир гэж нэрлэжээ. Хятад газраар үлэмжхэн тэнүүчилж хятад хэлийг монголоосоо илүү сурч, хятадын юм бухнийг бишрэн магтаж монголын юм бухнийг муучилдаг эхийн хүмүүжүүлснээр Очир танхай балмад дүр зоргоороо, дээрэлхүү зантай болсныг эцэг нь мэдэж байсан учир нас барахынхаа өмнө төрсөн хүүгээрээ бишь, өргөмөл хүүгээрээ өөрийгөө залгамжлуулах болсон нь өөрийгөө эгийн хууль ёсны залгамжлагч гэж үзэж байсан

Очирын бардам занд сүрхий цохилт болжээ. Очир тус-лагчаараа өөр шигээ ойворгон сагсуу Баянаа мээрэнг сонгож авчээ.

Тэгээд 8000 морь хошуунаасаа дайчлан гаргах тушаал авсан Дүйнхэр өөрөө ядуу гаралтай, бас захирч байгаа хошуу нь хир бэлтэйг сайн мэдэх учир энэ зарлиг ард олонд хичнээн зовлон болох зайлшгүй тул цаг хожихын тулд шаардсан тооны хагасыг хорогдуулж өгөхийг хүсч Жан Зулинд бичиг явуулсны хариуд түүнийг Бээжинд яаралтай дуудсан байна. Дүйнхэр Бээжин рүү явахдаа тэр аялал хүнд хүчир, бас Бээжингийн засаг захиргааныхны хичнээн хуурамч зальхайг мөн аанай гадарлаж, мөд эргэж ирэхгүй хэмээн хошууныхаа ажил хэргийг залан явуулж байхаар өөрийн баруун гар болох туслагч Довдонбалжир, мээрэн Хүдэр нарыг томилж гомдоохгүйн тулд ноён Очирт бас хэлээд явжээ.

Ингээд Очирт олз амтагдаж эхэлжээ. Хэрэв Жан Зулинд тэрхүү 8000 агтыг гаргаад өгчихвөл ахын оронд хошууны жинхэнэ ван болох сайхан боломжтой болох нь гэж Очир бодоод өөрийн туслагч Баянаатай сэм хэлэлцэж, ардуудаас 8000 агтан дээр 800-г нэмж хүчээр гаргуулаад, илүү дайчилсан 800 агтыг Жан Зулинд хээл хахууль болгон барихаар шийджээ. Адууг Дүйнхэр ноёны ахлах агтач Надмид тэргүүтэй арван зургаан агтчин тууж явах болсны дотор эмгэн Сэндмаагийн 18 настай хүү Панжаа оролцжээ. Панжааг бүр 12 настай байхад эх нь өвгөн Заяатын гуа охин Урангуатай сүй тавьсан байжээ. Ингээд хоёулаа нас бие гүйцэж, яг хуримаа хийх байсан тэр өдөр Панжааг Очирын өргөөнд дуудажээ. Панжаа ажс холын Чиндоо хотод агт туухаар яаралтай явах болсноор хурим хойшлогдон цугларсан зочид Очирын тушаалд дургүйцэн тарсан байна.

Үүний дараагаар Баянаа Панжааг бүрэн мухардуулахын тулд Заяат өвгөнийд очиж охинд нь сүй тавих гэсэн боловч өнчин өрөөсөн хүүхдүүдийн заяат холбох гэсэн үгэндээ эзэн болж өвгөн зөвшөөрөхгүй болохоор уурандаа багтарч ядсан Баянаа харж хамгаалах хүнгүй, өвчинд нэрвэгдсэн хөөрхий өвгөнийг хэрцгийгээр занчжээ. Өвгөн түүнийг даасангүй, цусаар бөөлжиж байгаад нас баржээ. Айж сандарсан Баянаа өмөг түшиг эрж, Очирынд давхин очиж, сүй тавих гээд бүтэлгүй болсноо яриад Урангуаг ноёны бага хатны шивэгчин болгож авахыг зөвлөжээ. Энэ үеэр өөрийн хүүгийн эхнэр болох ёстой, бас тэгээд бүрмөсөн өнчирсөн Урангуаг Сэндмаа эмгэн ядуу тарчиг гэртээ байлгах болсноос хойш арав ч хоноогүй, бас эцгийнхээ хойноос урсгасан нулимс нь хатаагүй байтал Очирын тахчинар довтлон ирж охиныг дээрэнгүй захирагчийн өргөөнд хүчээр аваачжээ.



Энэ завсар 16 агтчин 8800 агтыг ганц толгой ч хороолгүй эсэн мэнд хүргэж өгөөд нутагтаа буцаж иржээ. Харин Жан Зулинд хээл хахууль болгон өгсөн агтыг хүлээлгэн өгөхөд санаандгүй юм болж, тэр "бэлгийн" үнэн учрыг дурдсан дагалдах бичгийг ахлах агтач Надмид алдсан байжээ. Панжааг хулгайд сэрджээ. Үнэндээ Очир болон түүний хамсаатан болох Баянаагийн явдлыг Дүйнхэр ноёны өмнө илчлэх гэсэн сайн санааны үүднээс тэр бичгийг Панжаа авсан юм. Агтчидыг буцаж ирэхэд Панжааг Очирын өргөөнд хатуу ширүүнээр байцаан шүүсэн авч түүнээс юу ч мэдэж чадаагүй, эрэмдэг зэрэмдэг болж ухлуут болсон түүнийг хоол ундгүй, гурав хоног хорьжээ. Нялх байхад нь өөр айлд өргүүлсэн, үнэнхүү их бяртэнхээтэй, хошууны нэрт бөх болсон ах Гэмпил нь түүнийг шоронгоос оргуулжээ. Ноёны бөхтэй барилдаж гэмтээсэн гэж Гэмпилийн наадамд барилдах эрхийг гурван жилээр хассан байжээ.

Ингээд ах дүү хоёр Довдонбалжир, түүний туслах Хүдэр нарын өргөөнд очиж үнэн учрыг илтгэлээ.

Панжаа хийдэд шархаа эдгэрүүлээд Гэмпил болон агтчидын хамт Цагаан мөрний хөндийд байгаа эхийнх рүүгээ явна. Мөрөөдөл болсон хүүгээ хүлээж байсан эмгэн Сэндмаа хүүтэйгээ учирна. Хүүгийн байдал дорой, царай муу, шархтай байлаа. Ингээд Панжаа өөртөө тохиолдсон бүх явдлыг эхдээ ярина.

Энэ завсар Дүйнхэр ноён хүнд өвчилсөн учир буцаж харьж чадахгүй гэсэн мэдээ Бээжингээс ирэхэд Очир ноён тэнгэрийн хайрласан жавшаант тохиолдлыг ашиглахаар шийдэж арван тавaас дал хүртэлх насны олон тооны урчуудыг дуудан цуглуулж хятадын эзэн хаадын ордноос дутахааргүй үзэмж төгөлдөр гайхамшигт өргөө бариулжээ. Очир ноён өргөөний **мялаалга** хийхдээ долоо хоног наргиж эрийн гурван наадам хийжээ. Хурдан морины уралдаанд Панжаагийн ганц морь түрүүлж, бөх барилдахад Панжаа түрүүлэх байсан боловч түүнтэй барилдсан Ганжууржав хориотой мэх хийж түүнийг давжээ. Ганжууржавын ёс бус аашилсанд олон бүгдээр дургүйцэж байв. Хорионы гурван жилийн хугацаа дууссан учир Гэмпил Очир болон түүний хань хамсаатны ятгалгыг үл хайхран наадмын талбайд гарч Ганжууржавыг давав. Энэ нь ноёны уур хилэнг улам бадрууллав. Очир ноён Гэмпилийг ташуурдуулав. Түрүүлсэн бөхийн шагнахын оронд зодсон нь олон түмний дургүйцлийг улам их болгов.

Наадам тарсны маргааш Жан Зулиний бие төлөөлөгч Хэ овогт хятад хүн Очирынд ирж, мээрэн Хүдэр, Гэмпил, Панжаа, ахмад агтчин Арслан, Төмөр нарыг баривчлан хятад руу хүргүүлэх тушаал авчиржээ.

Зочдод үйлчилж байсан Ариунцэцэг гэгч охин энэ мэдээг сонсмогц баруун өргөөнд яаралтай мэдэгджээ. Энэ завсар Очир, түүний эх, хятад элч, мээрэн Баянаа нар найрлаж байхдаа Жан Зулиний Очирт бэлэглэсэн бууны тухай яриа хөөрөө болж, мэргэн буудлаг гэж халамцуу ноён биеэ магтаж, түүнийг хятад элч овжноор өдөөн хатгаж, гэмт хэрэг үйлдүүлж байна. Бүр давраад Ариунцэцэгээр амьд бай хийж буудаж байна. Эхний хоёр сум Ариунцэцэгийн толгой дээр суулгасан хүжийг оносон боловч, гурав дахь сум гай болж хөөрхий охины амь насанд хүрнэ.

Ноёны энэ гайт явдал түлхэц болж тэртэй тэргүй дүрэлзэн бадарч зэвсэглэж босоход бэлэн байсан ард түмэн Гэмпилийн удирдлагаар Очирын баруун өргөө рүү дайрч, заналт Очир, түүний хамсаатан Баянаа нарыг устгаад зугатахыг оролдсон Хэ овогтыг ноёны эхийн хамт барив - чилж бас үгүй хийнэ. Агтчин Панжаа хайрт бүсгүйтэйгээ учран амар сайхан жаргана. Дүйнхэр ван нутагтаа буцаж ирж чадсангүй, хүний гарт харийн газар ясаа тавьжээ.

"Хилэнгийн гал" гэдэг аман романы агуулга товчхондоо иим байна.

Гэвч ардын хувьсгалын нөхцөл бүрдээгүй оронд тэмцэл өрнөх үед үндэсний хөдөлгөөнд оролцож байгаа феодал ангийн төлөөлөгчид тэмцлийг зөвхөн харийн түрэмгийлэгчид ба тэдний гар хөл болсон хэт харгис этгээдүүдийн эсрэг уран чиглүүлэн өөрсдийн ангийн, феодал ангийн эрх ашгийг бүхэлд нь хөндөхгүй авч үлдэж байна.

Ардын хөдөлгөөнийг толгойлогчид нь ч харийн түрэмгийлэгчид, үндэсний эрх ашгаас урвасан хэт харгис этгээдүүдийг устгахыг урьдал болгоод дарлагч феодал ангийг бүхэлд нь устгах, хувьсгал хийж, ардын эрхт төрийг байгуулах зорилгыг тавиагүй, бослого нь урсгалын байдалтай байна. Энэ нь хөгжлийн логик ёсоор ажилчин анги байхгүй, ялж дийлсэн ажилчин ангитай холбоогүй тариачин малчин ардын бослогод өөр жам байхгүй байдгийн илрэл юм.

Харин түрэмгийлэгчид Хятадын эзэрхэг этгээдүүдийг харгис цэргийн эрхтэн Жан Зулин, түүний бие төлөөлөгч Хэ Хэлин нарын дүрээр үзүүлж байна.

"Хилэнгийн гал" аман романд гарч буй Жан Зулин бол түүхэт хүн,"Хятадын цэргийн генерал Чжан Цзолинь мөн бөгөөд 1904-1905 онд бүлэг дээрэмчдийн толгойлогч байгаад 1906 онд өөрийн бүлгийн хамт Хятадын цэргийн бүрэлдэхүүнд орж, дивизийн даргаар томилогдож, 1911-13 онд Манжуурын захирагч, 1916 онд хэмжээгүй эрхт дарангуйлагч болжээ. 1926-27 онд Хойт ба Төв Хятадын цэргийн эрхтэнүүдийн нэгдсэн цэргийн ерөнхий командлагч байжээ. 1927 онд Чжан Цзолиний тушаалаар цагдаа нар Бээжинд байсан Зөвлөлтийн элчин сайдын яамыг дайрч байсан ба



мөн тэрчлэн олон коммунистуудыг баривчилж, Ли Дажао тэргүүтэй 25 коммунистыг цаазаар аваачиж байв."1

**Зальхай** зандалчин Жан Зулин идэвх муутай боловч эсэргүүцэл гаргалаа гэж Баруун Баарин хошууны ван Дүйнхэрийг зайлуулж, манжийн хааны хуучин шалгарсан ардыг хэрэглэн, шуугиан гаргалгүй тонилгож байна. Албан тушаал дэвшихийн тул юу ч хийхээс буцахгүй урвагч феодалыг дэмжиж байна.

Жан Зулиний бие төлөөлөгч Хэ Хэлин согтуу Очир атгыг өдөөн хатгасаар шивэгчин охин Ариунцэцэгийг алуулсан нь ард олны дургүйцлийг улам хурцатган, бүх нийтийн зэвүүг хүргэж, Очир атгыг сүүлээсээ өөр ташуургүй, сүүдрээсээ өөр нөхөргүй, харийн түрэмгийлэгчдээс өөр түшиг тулгуургүй болгож атгандаа бүрэн оруулах нарийн арга сүвэгчилж байна.

Очир атга вангийн сул хатнаас гарсан гэж язгуур сурвалжаараа гайхуулдаг, өөрийн өргөмөл ах Дүйнхэрийн ширээг булаан авах гэсэн гол зорилго өмнөө тавьсан, түүнийгээ биелүүлэхийн тул юу хийхээс ч буцахгүй, танхай өссөн, ард олонд байтугай, эцэгтээ ад болсон хүн байна. Түүний эх Хятад газраар их жуулчилж, хятад зан заншилд орсон, хятад хэлийг эх монгол хэлнээсээ илүү мэддэг, хятад юм бүхнийг шүтэж, монгол юм бүхнийг үзэн яддаг эмэгтэй, өөрийн хүүг эх оронч бус, Хятадыг шүтэх үзлээр хүмүүжүүлжээ. Очир атга гарал үүсэл орчин тойрноосоо гадна төрөлхийн муу авъяастай хүн болох нь элдэв арга залиас нь тодорхой байна. Ах ван Дүйнхэрийг эзгүй байхад сүсэгтэн ардын сэтгэлийг татахын тул маанийн үрэл бүтээж, их найр хийж байна. Ноёлогч вангийн энэ төлөөлөгч эртний сурвалжтай вангийн гаралтайдаа эрдэж, жаргалд ташууран хүн чанараа алдсаны тод жишээ бол ямар ч гэмгүй шивэгчин охин Ариунцэцэгээр бай хийж, буудан алаад огт ажиггүй байгаагаас тодорхой харагдаж байна.

Очир атгын баруун гар Баянаа мээрэнгийн дүрийг романд тодорхой томруун гаргасныг түшмэлийн нийтлэг дүр болсон гэж хэлж болно. Баянаа мээрэн бол Очир атгын өмнө хойно зарагдан, машид зулгуйдсаар шадар туслах нь болжээ. Баянаа хээл хахууль авч, тал тохой татан, өчүүхэн хэргийг их болгож, хэрэг буруу шүүдэг, эд мөнгөнд дуртай, өнгөнд шуналтай, маш зальхай түшмэл ажээ.

Баянаа мээрэн ядуу доод ардыг хүний зэрэгт бодохгүй, доромжлон дарлаж, амь биеийг нь бусниулахыг юмаа төдийд санахгүй байна. Феодалын нийгмийн ёс ч иим байсан тул Баянаа мээрэн өвчтэй байсан харц ядуу ард Заяатыг алахад хэн ч түүнд ял зэмлэл хүлээлгэсэнгүй.

Ноёлогч ангийн бурангуй сүрталд автсан адуучны ах-

лагч Надмид хулчгар өөдгүй амьтан тул феодал түшмэ-дийн дуулгавартай зарц болж байна. Очир атга Жан Зулинд өгөх хахуулийг арван зургаан адуучнаас нуугаад , Надмидаас нуулгүй учрыг мэдүүлж, нууц бичиг түүгээр дамжуулж байна. Надмид алга болсон нууц бичгийн оронд хуурамч бичиг үйлдэж, ээдээ ч мэхлэхийг оролдохоос санаа огт зовохгүй байна. Харин гэнэн Надмидаас илүү залихай, муу санаатай Жан Зулин хуурамч бичиг гэдгийг төгө.гүй илрүүлж байна. Гэвч тэр ноён хахуулийн адуу нь бү.эн байгаад сэтгэл ханаад эртний эзэн боолын ёсыг итгэж будүүлэг зөрчсөнийг төдий л хайхрахгүй байна. "Хилэнгийн гал" аман романы эерэг талын баатар нь ард түмэн, түүний төлөөлөгч арван зургаан адуучин юм.

Ард олны идэвхтэй хэсэг болох адуучин залуучууд , тэдний толгойлогч Гэмпил, Панжаа нарын аль аль нь ард түмний тэмцлийн зорилгыг харийн эзэрхэг түрэмгий нарыг хөөх, дотоодын феодал ангийн хэтэрхий харгис төлөөлөгч-дийг устгах явдал гэж үзэж байна. Тэдний хэн нь ч ангийн тэмцлийн ухамсарт хүрч, феодал ангийг устган, ардын засаг байгуулах зорилгыг тавиагүй байна. Гэвч ард түмний тэмцэл нь аяндаа феодалын эсрэг чиглэлтэй болж байна. Үүнийг феодал ангийн төлөөлөгч Довдонбалжир захирагч, Хүдэр мээрэн нар сайн ойлгож байна.

Ардын хөдөлгөөнийг толгойлогч Гэмпил зоригтой, чадалтай бөх, вангийн хэдэн бөхийн нурууг гэмтээсэн гэж гурван жил барилдах эрхээ хасагдаж, гэрээсээ хөөгдөөд, олон газар тэнүүчлэн юм үзэж, нүд тайлсан хүн байна. Ард түмний эрх чөлөөгүй зовлонт амьдралыг сайн мэддэг энэ хүн тэмцэл хийхээс өөр замгүй гэдгийг сайн ойлгож байна. Гэвч тэмцлийг яаж хийх вэ, яаж олныг зохион байгуулах вэ гэдэг түүнд тодорхой биш байна. Иймээс Гэмпил ард түмний аяндаа гарсан бослогын толгойлогч болохоос биш, ард түмний тэмцлийн удирдагч болж чадахгүй байна.

"Хилэнгийн гал" аман романы өөр нэг гол баатар Панжаа зургаан настай эцгээс хагацаж, эхтэйгээ үлдэж, айлын гэрт зарагдсаар 12 настайдаа Дүйнхэр вангийн адуучин болжээ. Хар бага наснаасаа амьдралын хүндийг үзсэн энэ залуу цэх ч шулуун зантай, шударга бус юм бүхнийг үзэн яддаг, сэргэлэн, ухаантай, энэрэнгүй сэтгэлтэй, зоригтой хүн байна. Очир атга, Баянаа мээрэн нар ард олноос албан татвар хураахыг далимдуулан хахууль өгөх хувийн хэрэгцээний 800 агт нэмэн татсаныг Панжаа бүхний түрүүн ухаарч байна. Өөрийн хувийн заналт дайсан Баянаа мээрэнийг гартаа орж ирэхэд нэг үе тамлан алж , бахаа хангах бодол төрсөн боловч, дайсныг боловч тарчилгаах хэрэггүй гэдэг энэрэнгүй чанар нь дийлж байна.



Зөвхөн энэ явдал хөдөлмөрөөр хүмүүжсэн ардын хүүгийн хүнлэг чанар ялзарч байгаа феодал ангийн төлөөлөгчдийн зан чанараас ямар ялгаатайг хурц тод дүрслэн үзүүлж байна.

Панжаа баян эзэн айлын өгсөн өнчин унагыг айл амьтнаас сүү гүйж угжин тэжээж, сайн хүлэг болгож байгаа нь Монголын малчин ардын жинхэнэ дүр, амьдралын үнэний тусгал монгол хүний малдаа хайртай, ажилч хичээнгүйг харуулж байна.

Романд гарч байгаа эмэгтэйчүүдийн дундаас Урангуагийн дүр онцгой суурь эзэлнэ. Энэ бол үзэсгэлэн төгөлдөр, сэргэлэн, хань нөхөр болох хүндээ үнэнч эмэгтэй төдий биш юм. Хань нөхөртөө үнэнч байна гэдэг хүний амьдралд бас бага зүйл биш. Гэвч хайр сэтгэлдээ үнэнчийн дээр нийгмийн амьдрал тэмцэлд идэвхтэй оролцоно гэдэг чухлаас чухал зүйл мөн.

Ариунцэцэг охин хөлчүү Очир атгын шагайсан бууны амны өмнө сөгдөн суухдаа аав, ээж ах, дүү нараа хайрлахын үүднээс өөрийгөө гаргуунд нь гаргавч, атаатан дайсныг өшиж, үзэн ядах уур хилэн цээж дүүрэн, ирээдүйд өсий нь авна гэдэг өөдрөг бодол төгс байна.

Ардын сайхан ёс заншил бас романд тусгалаа олжээ. Сэндмаа хөгшин Заяат өвгөний охин Урангуаг хүү Панжаадаа эхнэр болгохоор гуйж өндгөн сүй тавихдаа хундаганд сүү хийж барьж байна. Энд юм болгоныг дарс уух шалтаг болгох дургүй монголын жирийн ардын заншил харагдаж байна.

Аман роман "Хилэнгийн гал" нь зохиомж, үйл явдлын авцалдаа, дэс дараа, урлагийн хувьд ам дамжсаар нарийн боловсорсон, манай ардын аман зохиолын дээд хэлбэр мөн байна.

Бодит хэрэг явдлын шууд тусгал болон зохиогдсон энэ аман романы агуулга нь ард түмний үндэсний ба ангийн ухамсар идэвхжиж шинэ шатанд гарсан үеийн нийгмийн хөгжлийн түүхэн хандлагыг ерөнхийд нь зөв илэрхийлж чадсан бөгөөд чухам үүнд романы нийгмийн ач холбогдол, манай ардын аман зохиолд эзлэх байр суурь тодорхойлогдоно.

## Об устном романе "Пламя гнева"

С жанровой стороны "Пламя гнева"- произведение, органически соединившее в себе стихи и прозу, тем самым напоминающее традиции "Сокровенного сказания" и других подобных сочинений. Причем роман этот по традиции повествования эпических произведений излагался нараспев под мелодию морин хура. Этой особенностью, а

также размерами и отличается роман от найденного и опубликованного академиком Ц.Дамдинсуреном устного рассказа, в остальном же существенных различий между ними не наблюдается - в обоих произведениях почти отсутствуют архаизмы, а действие разворачивается без помощи волшебства и чудесных явлений, каковыми изобилуют некоторые жанры фольклора /эпос, легенды, сказки/.

В последнее время некоторых исследователей весьма заинтересовал т.н. "Бэнсний улгэр" -перешедшее в фольклор письменное сочинение. По нашему мнению, такого самостоятельного жанра устного народного творчества не существует и между "Бэнсний улгэр" и устным романом специфических отличий не имеется.

Роман "Пламя гнева" отражает борьбу монгольского народа против китайских экспансионистов и местных феодалов. Главным действующим лицом в романе выступает народ, представленный в лице шестнадцати табунщиков, среди которых молодой Панжа, брата Панжи - народного мстителя Гэмпиля и девушек - служанок княгини. Народу противопоставлена кучка знати, в своих самых низких помыслах снесшаяся с врагами своего народа и ради своекорыстных целей, передающая интересы родины.

Действие происходит в Западно-Бааринском хошуне. Хошунному князю Дуйнхэру от китайского милитариста Чжан Цзулина пришел указ о реквизиции с его хошуна для нужд армии 8000 лошадей. Бедняк по происхождению, князь Дуйнхэр не оказывает Чжан Цзулину действенного сопротивления, старается лишь отстрочить поставку лошадей. Поняв его замысел, Чжан Цзулин отстраняет Дуйнхэра от правления хошуном, пока, правда, не явно, но в дальнейшем, получив от князя Очира, родного сына князя Норовлина, -прежнего властителя хошуна /Дуйнхэр же его приемный сын/ -требуемое количество лошадей и еще сверх того взятку в 800 голов, имеет намерение передать бразды правления хошуном полностью в руки Очира. В этом помыслы предателя интересов родины и иноземного захватчика целиком совпадают.

Борьбу трудового народа против своих феодалов и их иностранных заправил возглавляет опытный и бывалый вожак-Гэмпил. Однако в стране, где не назрела революционная ситуация, участвующие в национально-освободительном движении представители имущих классов, умело направляют борьбу народа не против вообще существующего строя, а только против иноземных поработителей и их верных слуг- крайне реакционных кругов местной знати. Коренные же интересы феодалов остались нетронутыми. Да и восстание, преследовавшее только лишь цель свержения



диктатуры жестокого князя, и не ставившего задачи ликвидации всего эксплуататорского класса и установления революционным путем народной власти, само по себе имело стихийный, а не плановый характер. Такой исход ожидал по логике своего развития любой бунт крестьян и скотоводов в стране, не имеющей рабочего класса.

Иноземные захватчики представлены в романе в образе реакционного миллитариста Чжан Цзулина и его личного посланника Хэ Хэлина.

Чжан Цзулин, используя методы древних властителей Китая, без лишнего шума устраняет неугодного себе князя Дуйнхэра и способствует выдвижению предателя, готового пойти на любую подлость, лишь бы занять место брата.

Посланник Хэ Хэлин, дразня пьяного Очира, доводит его до убийства невинной девушки Ариунцэцэг. Этот поступок князя становится той каплей масла в пламя всенародного гнева, которое сожгло и его самого, и его приспешников.

Устный роман "Пламя гнева", передаваясь из поколения в поколение и тем самым отшлифовываясь, по композиции, слаженности сюжета, последовательности событий, художественности является высшей формой устного творчества нашего народа. Социальное значение этого романа, сочиненного по следам действительных событий, и место его в фольклоре определяются тем, что он в общем правильно отражает историческую тенденцию общественного развития и активизацию национального и классового сознания широких масс трудящихся аратов.

## МОНГОЛ ОРНЫ ГАЗАР УСНЫ ТҮВД НЭРИЙН УЧИР

Газрын нэрийн судлал орчин үед үлэмжхэн дэлгэрч байгаа залуу шинжлэх ухаан бөгөөд БНМАУ-д бусад орны нэгэн адил хэл шинжлэлч, газар зүйч, түүхч эрдэмтдийн анхаарлыг татаж байна. Монгол орны газар зүйн нэр судлах материал хэрэглэгдэхүүн цуглуулах талаар Э.Мурзаев нарын зэрэг зөвлөлтийн эрдэмтэд, БНМАУ-ын Намнандорж, Бадамжав, Базаргүр нарын зэрэг эрдэмтэн, газар зүйн мэргэжилтэн нар үлэмж ажлыг хийсэн боловч, монгол орны газар зүйн нэр судлал нь эдүүгээ хүртэл системтэй шинжлэх ухаан болж чадаагүй байна. Монголын газар усны нэрийн судлалыг системтэй шинжлэх ухаан болгохын тулд асар их бэлтгэл ажил хийх хэрэгтэй юм. Үүнд юуны өмнө монгол орны газар усны нэрийн сан байгуулах нүсэр их хөдөлмөр хүч, цаг шаардагдах ажлыг тойрч гарах аргагүй, заавал гүйцэтгэх хэрэгтэй нь хэн бүхний мэдээжийн хэрэг билээ. Газар усны нэрийн картын сан байгуулахын тул монгол орны газар усны макро, мезо, микро нэрийг аль болохуйц бүрэн цуглуулсан байх хэрэгтэй юм. ЗСБНХУ, БНМАУ-ын газар зүйн мэргэжилтэн нар, тухайлбал Э.Мурзаев, Намнандорж, Бадамжав, Базаргүр нар Монголын газар усны макро, мезо, микро нэр үлэмжхэн цуглуулсан, бас Монгол орны газрын зураг, газар зүйч эрдэмтдийн бүтээлд гарч буй газар усны нэрс нь Монголын газар усны нэрийн картын сангийн материалын үндэс болж чадна гэж бодож байна. Гэвч эрдэмтдийн цуглуулсан нэрс, тэдгээрийн бүтээлд гарч буй газар усны нэрийн бичлэг нь ямар ч системгүй, нэг нэрийг янз янзаар бичсэн, холбоо үгээр бүтсэн нэг төрлийн нэрсийг тогтолцоотой болгож чадаагүй явдал газар усны нэрийн бичлэгийг эмхтэй болгох шаардлага тавьж байна. Ийм байдалд энэхүү хэдэн мөрийг бичигчид юуны өмнө газар усны нэрийг зөв бичих дүрмийг боловсруулах нь зүйтэй байна хэмээн үзээд ШУА-ийн Газар зүйн цэвдэг судлалын хүрээлэнгийн ажилтан Л.Сүрэнхүүтэй хамтран "БНМАУ-ын газар усны оноосон нэрийг зөв бичих дүрмийг" боловсруулан Улсын нэр томьёоны комиссын мэдээд нийтлүүлж байгаа билээ.

Эдүүгээ нэгэнт бүртгэсэн газар усны нэрсийг судлан үзвэл, Монгол орны газар усны нэрсийг утгын талаас нь дор дурдсан анги болгон хуваах болох байна.

1. Газар усны байгаль, газар зүйн онцлог, үүнд



а/. Хэлбэр дүрс, тогтоц, өнгийг заасан нэрс: Индэрт уул /Хөвсгөл, Түнэл сум/, Цагаан уул /Хөвсгөл, Түнэл сум/, Шар уул /Хөвсгөл, Цагаан-Уул сум/, Дөрвөлжин нуур /Хөвсгөл, Цагаан Уул сум/, Холбоо нуур /Хөвсгөл, Цагаан-Уул сум/, Шарга бригад /Хөвсгөл, Цагаан-Уул сум/, Өндөрцагаан уул /Хөвсгөл, Цагаан-Уул сум/, Шар хөндий /Хөвсгөл, Цагаан-Уул сум/, Тэмээнчулуутын уул /Хөвсгөл, Цагаан-Уул сум/, Бумбат гол /Хөвсгөл, Түнэл сум/;

б/. Ургамал амьтны нэрээр нэрлэсэн газар усны нэрс: Харгана гол /Хөвсгөл, Цэцэрлэг сум/, Ёлтос гол /Хөвсгөл, Түнэл сум/, Азаргын гол /Хөвсгөл, Цагаан-Уул сум/, Элээт гол /Хөвсгөл, Цагаан-Уул сум/, Бугатын булаг /Хөвсгөл, Цагаан-Уул сум/, Могойн гол /Хөвсгөл, Цагаан-Уул сум/, Хунт нуур /Хөвсгөл, Цагаан-Уул сум/, Галуутын гол /Хөвсгөл, Цэцэрлэг сум/, Бүргэдийн даваа /Хөвсгөл, Тосонцэнгэл/;

в/. Хөрс шорооны бүтэц эрдэс, төмөрлөг илтгэсэн газар усны нэрс: Хужирт нуур /Хөвсгөл, Цэцэрлэг сум/, Мөнгөт гол /Хөвсгөл, Цагаан-Уул сум/, Давст нуур /Хөвсгөл, Цагаан-Уул сум/;

г/. Байгаль, газар зүйн ямарваа нэгэн онцлогийг илтгэсэн үгээс бүтсэн нэрс: Овоотын нуур /Хөвсгөл, Цагаан-Уул сум/, Даваат булаг /Хөвсгөл, Цагаан-Уул сум/, Өндөрхалзан уул /Хөвсгөл, Цагаан-Уул сум/, Хадат уул /Хөвсгөл Цагаан-Уул сум/, Чулуут гол /Хөвсгөл, Цагаан-Уул сум/, Рашааны булаг /Хөвсгөл, Цагаан-Уул сум/, Асгат уул /Хөвсгөл, Цагаан-Уул сум/, Салхит нуур /Хөвсгөл, Цагаан-Уул сум/;

2. Түүхэн үйл явдал, эх оронч үзэл санаатай холбогдолтой нэрс:

а/. Нийгэм улс төрийн өөрчлөлттэй холбогдолтой нэрс: Бүрхээрийн Гуравдугаар бригад /Хөвсгөл, Цэцэрлэг сум/, Мөрөн хот, Түнэлийн амралт /Хөвсгөл, Түнэл сум/;

б/. Эх оронч үзэл санааг илтгэсэн, бэлгэдсэн утгатай үгээс бүтсэн нэрс: Мэргэн уул /Хөвсгөл, Цагаан-Уул сум/, Бага Богд уул /Хөвсгөл, Цагаан-Уул сум/, Баян гол /Хөвсгөл, Тосонцэнгэл сум/, Батжаргал уул /Хөвсгөл, Цэцэрлэг сум/;

в/. Аймаг, үндэстэн, угсаатны нэрээр бүтсэн газар усны нэрс: Буриадын даваа /Хөвсгөл, Баянзүрх сум/, Буриадын нуруу, Даригангын талархаг газар г.м.

г/. Шашин шүтлэгтэй холбогдолтой нэрс: Гандан нуур /Хөвсгөл, Цагаан-Уул сум/, Онгон уул /Хөвсгөл, Цагаан-Уул сум/, Дүнжингарав /Улаанбаатар хотын өмнө этгээдэд/, Шадавлин /Улаанбаатарын умар этгээдэд/, Дамбадаржаа /Улаанбаатарын умар этгээд/.

Дүнжингарав гэдэг нь төвдөөр mdun skyong dkar po монголчилбол "Өмнийг Тэтгэгч Цагаан" гэсэн үг, эртний

бөөгийн ёсны Богд уулын эзэн савдгийг шарын шашны номын цагаан зүгт оруулан номхотгосон гэж буддын шашны лам нар ийнхүү нэрлэжээ. Дамбадаржаа гэдэг нь хуучин бичгийн хэлний Дамбадаржайлин, түвд хэлний bstan pa dar rgyas гэдгийг ярианы хэлэнд товчилсон нь бөгөөд монголчилбол "Шашныг дэлгэрүүлэх хийд" гэсэн үг юм. Сэрүүн Сэлбийн дэнж, Бэлх Сэлхийн аманд буддын шашны анхны хүрээ байгуулж, үг хийдийг тийнхүү "Шашныг дэлгэрүүлэх хийд" гэж нэрлэсэн түүхтэй аж.

Гэвч Монгол орны газар усны түвд нэр бухнийг бурхны шашинтай холбогдолтой гэж үзэж болохгүй. Газар усны түвд нэрийг ажиглан үзэхэд нэрлэх зарчим нь монгол үгээр нэрлэхтэй нэгэн адил байна. Ринченжүгнай нуур /Хөвсгөл, Цэцэрлэг/ ?/ сум/ түвдээр rin chen 'byung gnas монголчилбол "Эрдэнэ гарах орон", Нороврээ уул /Дундговь, Цагаандэлгэр сум/ түвдээр nor bu ri монголчилбол "Чандмань уул" уул: Энэ маш сонин нэр газрын нэр судлагчдын анхаарлыг зүй ёсоор татна. Харь хэлний газрын нэрийн үл ойлгогдох дэвсгэр нэрийг ямарваа хэлэнд хэвээр хэрэглэх жамтай нь үүнд тусгалаа олж , түвдийн ri гэсэн үгийг "рээ" гэж жаахан гажуу хэлж байгаа нь чухамдаа "уул, уул" гэж хоёр давтахад хүргэж байгаа боловч газар усыг нэрлэх нийтийн журмаас хазайсан зүйл үгүй, тэрхүү журмыг давхар нутлаж байна.

Норов нэртэй газар монгол оронд цөөн бус буй. Жишээлбэл, Сүхбаатар аймгийн Эрдэнэцагаан сум, Дорнод аймгийн Дашбалбар, Баяндун хоёрын зааг дээр, Хэнтий аймгийн Бэрхийн уурхайн баруун урд тус тус буйгаас гадна мөн Хэнтий аймагт Батноров сум буй. Газрыг норов "чандмань" гэж нэрлэдэг нь өлзий бэлгийг бодсоноос гадна хэлбэрийг бас харгалзсан байдаг аж. Улаанбаатарын өмнө этгээдэд байдаг Зайсан толгойн баруун уулыг Зэндмэнэ уул гэдэг билээ. Зэндмэнэ гэдэг нь санскритын cintamani төвдөөр tzintamani хэлбэртэй дамжин ирсэн юм. Монголд чандманийг зүрхэн хэлбэртэй зурдаг, санскритын canta , түвдийн tzinta "зүрх", са. mani тv. mani "эрдэнэ", cintamani , tzintamani гэдэг нь "зүрхэн эрдэнэ" гэсэн үг байна. Ингэхлээр Зэндмэнэ уул гэдэг нь Зүрхэн эрдэнэ уул гэсэн үг бөгөөд Улаанбаатарын өмнө орших уулыг гагц өлзий бодож нэрлээгүй гэдэг нь тэрхүү уулын гурвалжин хэлбэрийг үзтэл илэрхий.

Лун /Хөвсгөл, Арбулаг сум/ Дашлүн гэж байгаад Лун болсон бөгөөд түвдээр hra ches lung "Өлзийт гол" гэсэн үгийн lung "гол" гэсэн нэрийтгэл нэр нь оноосон нэр болон үлджээ.



Сүхбаатар аймгийн Наран сумын нутагт, тал газар алсаас хөхрөн харагддаг жаахан уул байдгийг нутгийн хүмүүс Лун /Хайрхан/ уул гэдэг. Мөн тэрчлэн Улаанбаатараас баруун тийш зуу гаруй км газар, Туул голын урд эрэг дээр Лун гэдэг жижиг толгой байдаг. Эдгээр уулын монгол нэрийг түвдээр орчуулсан буюу цээрлэн нэрлэсэн байж болох юм. Энд Лун гэдэг нь түвд хэлний rlung "салхи, хий" гэсэн үг, "Салхит" гэсэн монгол нэрийн орчуулга, цээрлэсэн нэр байж болно.

Дээр үеэс Монголд түвд хэл шашны хэлийн үүргийг гүйцэтгэсээр ирсэн нь энэ салбараас монгол утга зохиолын хэлийг түрэн гаргах шахаж, үүгээрээ түвд хэл монгол утга зохиолын хэлний зарим үүргийг гүйцэтгэдэг болоод, хүн амын дотор түүний дэлгэрэхийн шалтгаан болж, ардын ярианы хэлэнд түвд үг нэлээд орж, газар усны нэр ч түвдээр нэрлэгдсэн нь олонтоо тохиолдох болжээ. Гэвч түвд хэл Монголд шашны хэлийн үүргийг гүйцэтгэдгийн улмаас газар усны түвд нэр бүхэн шашинтай холбогдолтой гэж үзэхийн үндэс алга байна. Өмнө дурдсан баримтаас үзэхэд Монгол орны газар усны түвд нэр газар усыг нэрлэх нийт зарчмаас гажаагүй нь илэрхий харагдаж байна.

## Относительно тибетоязычных топонимов МНР

С проникновением в Монголию буддизма весьма широкое распространение получил вместе с ним и тибетский язык ламаистской церкви в Монголии. Являясь официальным распространителем религиозного учения, он, вместе с тем, проникал во все сферы общественной жизни, пытаясь, а кое-где и вытесняя, литературный монгольский язык. И как отголосок тех давно минувших лет сохранились на территории Монголии географические названия на тибетском языке.

В предлагаемой статье автор делает попытку систематизировать тибетоязычные географические названия МНР. Небольшое количество топонимов, такие как Дунжингарав , Шадавлин, Дамбадаржаа, имеет религиозное происхождение . Однако большинство же тибетоязычных названий все-таки не противоречит основному принципу присвоения названий тому или иному географическому объекту. Так, например , в Среднегобийском аймаке имеется гора Нороврээ. Придаток -рээ /искаженное тибетское ri / означает "гора", норов-мифическое сокровище, удовлетворяющее все желания человека.

Таким образом, заключает автор, большинство тибетоязычных географических названий Монголии нельзя причис-

лить к религиозноисторическим, как это делали некоторые специалисты, они, тибетоязычные географические названия Монголии, образованы по тому же принципу, как и монголоязычные топонимы МНР.



## БНМАУ-ЫН ХЭЛ ЗОХИОЛ СУДЛАЛЫН БАЙДАЛ

Хувьсгалын өмнөх Монгол оронд системтэй хэл зохиол судлалын ухаан байгаагүй нь хэн бүхний мэдээжийн хэрэг билээ. Ардын хувьсгал дөнгөж мандаад байсан бэрх үед Монгол Ардын Хувьсгалт Нам, Ардын засгийн Газар улс орныхоо ирээдүйн хөгжлийн төлөвийг гаргахдаа шинжлэх ухааныг хөгжүүлэхийн зайлшгүй чухлыг бодож, Судар бичгийн хүрээлэнг 1921 оны 11-р сард байгуулсан бөгөөд Монголын түүхнээ шинэ тутам байгуулагдсан шинжлэх ухааны байгууллагын эрдэм шинжилгээний гол ажил нь монгол хэл зохиол судлах явдал байлаа. Тэр үеэс эхлэн манай хэл зохиол судлагчид тухайн цагийн хэл зохиол судлалын тулгамдсан чухал асуудлыг шийдвэрлэхэд хамаг хүчээ дайчлан чиглүүлсээр ирсэн билээ. Энэ нь, юуны өмнө монгол үндэсний утга зохиолын хэл, социалист реализмын утга зохиолыг өв тэгш хөгжүүлэх хийгээд хөдөлмөрчин олон түмний хэлний боловсролыг дээшлүүлэх, мөн тэрчлэн жигд хөгжилтэй олон салбартай хэл бичгийн ухааны системийг бүй болгох хэрэгт хувь нэмэр оруулах онол практикийн шинжтэй ажил байлаа.

Монголын хэл шинжлэлчид дөчөөд он хүртэл хуучин монгол бичгийг улам боловсронгуй болгох, бичиг зохиол, ардын аман зохиолын дурсгалын зүйлийг цуглуулах ажил хийхийн зэрэгцээ БНМАУ-д бичиг үл мэдэх явдлыг арилгахад гол хүчин чармайлтаа чиглүүлж байв. Бичиг үл мэдэх явдлыг арилгах талаар ардын засгийн газар шургуу арга хэмжээ авч, хэл шинжлэгч, соёл гэгээрлийн ажилтнууд хүч чармайлтаа дайчилж байсан боловч уул ажил сунжирсаар дөчин хэдэн он гэхэд үндэсний бичиг мэдэгчид хүн амын цөөнх хэсгээс хэтрэхгүй байлаа. /1/. Бичиг үл мэдэх явдлыг арилгах ажил тийн удаашралтай байсны гол шалтгаан нь хуучин монгол бичгийг сурахад төвөгтэйд оршиж байв. Монголын утга зохиолын хэл XV11 зууны дундуур хөгжлийнхөө гуравдугаар шатанд шилжиж , аажимдаа одоогийнхоо, тодруулан хэлбэл ярьдаг, бичдэг хэлний төрхийг олсон билээ. Монгол хэлний хөгжлийн эртний шатны авиа зүй, үг зүйн тогтолцоог тусгасан хуучин монгол бичиг утга зохиолын шинэ хэлтэй тийнхүү зөрчилдөх болсон юм. Үл зөрчлийг, бичиг үсэгтээ үндсэн өөрчлөлт хийж, шинэ монгол хэлний авиа, үг зүйн хэв журмыг тусгасан "тод" шинэ бичигт шилжсэнээр л нэгэн

тийш болгож болох байлаа. Миний энд зориуд хэрэглэсэн "тод" гэдэг хуучин бичгийн хэлний нэр томьёо угтаа орчин цагийн "авианы" гэдэг нэр томьёотой бараг дүйж байгааг тэмдэглэе. Хуучин монгол бичгийн түүхийн турш шид, түүнийг "тод" бичгээр солих гэсэн оролдлого арав гаруй удаа гарчээ. Тэдгээрийн дотроос хамгийн даацтай нь Пагва ламын зохиосон дөрвөлжин бичиг /Х111-Х1У зууны үе/ юм. Уул бичиг, авианы бичиг олон аялгуу ноёлж байсан нөхцөлд чухамхүү хэт "тод" болсныхоо улмаас нийт монголын хүртээл болж чадалгүй орхигдсон юм. Нийт монголын "тод бичиг" зохиох гэсэн Зая бандидын оролдлого ч эхнээсээ өргөн дэлгэрч чадалгүй байсаар, нутгийн явцуу бичиг төдий болж үлдсэн билээ.

Нийт монголын бичигтэй болох нөхцөл БНМАУ-д дөчин хэдэн онд сая бүрэлдсэн юм. Б.Я.Владимирцовын урьдчилан хэлснээр, халхын аялгуу "...Бүгд Найрамдах Монгол Улсын хил хязгаарын дотор нутагладаг бүх монголчуудын нийтийн хэл..." /2/ болжээ.

Шинэ бичигт шилжин орох асуудлыг шийдвэрлэхэд харь хэлнээс орсон үгийг тэмдэглэх, гадаад үгийг зөв үсэгчлэн буулгах уйгаржин галиг үсгийг сурахад бэрхтэй нь бас нэг түлхэц болсон билээ.

Монголын хэл шинжлэлчид орос үсэгт суурилсан шинэ бичгийг боловсруулах, уул бичигт шилжин орох нарийн төвөгтэй зорилтыг амжилттай шийдвэрлэсэн юм. Шинэ үсгийн дүрэм нэг талаар, хуучин бичгийн зөв бичих зүйн үндсэн дүрэмтэй нягт холбоотой, нөгөө талаар монгол хэлний авиа зүй, үг зүйд гарсан өөрчлөлтийг тусгасан байна. Шинэ бичигт шилжин орсон зорилго биелж, үндэсний шинэ бичиг, БНМАУ-д бичиг үл мэдэх явдлыг арилгахад шийдвэрлэх хүчин зүйл болов. Монголын шинэ үсгийн дүрэм, зөв бичих дүрмийн толь зэрэг сурах бичгийн зүйлийг боловсруулахад БНМАУ-ын Шинжлэх Ухааны Академийн Хэл зохиолын хүрээлэнгийн эрдэм шинжилгээний ажилтан нар онцгой үүргийг гүйцэтгэсэн юм. Иймд БНМАУ-ын Шинжлэх Ухааны Академийн Хэл зохиолын хүрээлэнг хүн амын дотор бичиг үсэг дэлгэрүүлэх үйл хэрэгт гарамгай амжилт гаргасны учир Зөвлөлтийн алдарт сурган хүмүүжүүлэгч Н.К.Крупскаягийн нэрэмжит олон улсын шагналаар 1970 онд шагнасан билээ.

Бас БНМАУ-ын их дээд болон бүх шатны сургуулийг хэл зохиолын хичээлийн сурах бичиг, хэрэглэгдэхүүнээр хангах гэдэг шинэ бичигтэй болохоос төлий л бага бус чухал зорилт манай хэл шинжлэлч мэргэжилтнүүдэд тулгарсан юм. Буддийн шашин ноёрхож байсан оронд ардын боловсролын системийн бүх шатны сургуульд үзэх шинжлэх ухааны үндэстэй сурах бичиг, хэрэглэгдэхүүнийг



тулгар зохион гаргана гэдэг үлэмж төвөгтэй үүрэг мөн. ЗХУ болон эх орныхоо их дээд сургуулиар бэлтгэгдсэн манай мэргэжилтнүүд энэ бэрх үүргийг нэр төртэй биелүүлсэн юм.

Эртний энэтхэгийн Панинигийн хэл зүйн дэгээс сурвалжтай, Чойжи-Одсэрийн үндэслэсэн, эртний монголын хэл бичгийн дэг дөчөөд он хүртэл манай оронд хэрэг дээрээ хуваарьгүй ноёрхсоор байв.

Дөчөөд оны үеэс хэл зохиолын тусгай боловсролтой үндэсний боловсон хүчин бүй болж, БНМАУ-д монгол хэл, зохиолыг шинжлэх ухааны үүднээс судалж эхэлсэн билээ. Манай хэл зохиол судлагчид дэлхий дахины, тухайлбал ЗХУ-ын монголын судлал, монголын хэл бичгийн шилдэг уламжлалд тулгуурлан ажиллаж, монголын судлалын олон салбарт үлэмж хувь нэмэр оруулав.

Дуун ухааны тасгийг БНМАУ-ын ШУА-ийн Хэл зохиолын хүрээлэн болгон өөрчилж, уул хүрээлэн хэл зохиол судлалын асуудлаар ажиллахын хамт үг салбарын судлалд хамаарах бүх байгууллагын үйл ажиллагааг зохицуулдаг болсон нь тус орны монголын судлалын түүхэнд гарсан нэг чухал явдал мөн. Хүрээлэнгийн эрдэм шинжилгээ зохион байгуулалтын ажлын үр дүнд БНМАУ-д хэл шинжлэл, утга зохиол судлал нарийн төлөвлөлтийн үндсэн дээр улам эрчимжиж байна. Монголын судлалын ухааны бүхэл бүтэн систем бүй болгох явдлыг тус хүрээлэн өөрийн үүрэг гэж үзэж, эрдэм шинжилгээнийхээ ажлыг үүнтэй уялдуулан төлөвлөдөг юм. Эдүгээ манай оронд авиа зүй, хэл зүй, үгийн сангийн судлал, үсэг зүй, зөв бичих зүй, нутгийн аялгууны судлал, утга зохиолын онол, монголын утга зохиолын түүх, утга зохиолын шүүмжлэл зэрэг үндэсний шинжлэх ухаан бүй болсон гэж үзэж болно. Манай хувьд хэл шинжлэлийн шинэ салбар болох зөв дуудах зүй зэрэг ухаан үүсч байна. Үүний сацуу бичиг зохиолынхоо дурсгалыг цуглуулах, нийтлүүлэх ажилд манай эрдэмтэд урьдын нэг адил их анхаарал тавьж байна.

Мөн тэрчлэн манж, түрэг хэлний талаар ажиллаж байгаа манай мэргэжилтнүүдийн судалгаа нэлээд сонирхолтой болж байна.

Одоо би та бүхэнд БНМАУ-ын хэл зохиол судлалын үндсэн чиглэлүүдийг толилуулъя.

1. Манай хэл шинжлэлч нар монгол хэл, аялгууны харьцуулсан, түүхэн харьцуулсан, тодорхойлсон авиан зүйн асуудлаар амжилттай ажиллаж байна. /3/ Орчин цагийн монгол хэлний авиан зүйг шинжлэх ухааны сүүлийн үеийн ололтод тулгуурлан, тухайлбал, туршилт авиан зүйн аргыг хэрэглэн судалж байгаа нь монгол хүн гадаад хэл сурах, гадаад хүн монгол хэл сурах, мөн тэрчлэн хэлгий хүүхдийг зөв ярьж сургахад практик үр дүн үзүүлж байна.

2. Монгол шинэ үсгийн дүрмийг улам боловсронгуй болгох талаар монгол хэл шинжлэлчид нэлээд ажил хийж байна. /4/. Үсгийн дүрмийн толиос эхлээд тайлбар толийг хүртэл олон янз толь бичиг нийтлүүлсэн нь үгийн бичлэгийг тогтвортой болгоход тус дөхөм үзүүлж байна. Гэвч зарим үгийн бичлэг эдүүгээ хүртэл нэг мөр болж чадаагүй байна. Байдал иймд хоосон цэцэрхэлгүй, үг тус бүрийг тал бүрээс нягтлан судалж, шинэ үсгийн дүрмийн эдүүгээ нэгэнт ашиглан буй зарчмын аль боломжтойг сонгон хэрэглэх замаар уг асуудлыг шийдвэрлэж болох юм.

3. Манай хэл шинжлэлчид орчин цагийн монгол хэлний зүй, хуучин монгол бичгийн хэлний зүй, олон монгол хэл, аялгууны харшуулсан хэл зүй зохиов /5/. Орчин үеийн монгол хэлний хэл зүй янз бүрийн асуудлаар ганц сэдэвт зохиолын бүтээл нилээд олон хэвлэгдэв. Одоо монгол хэлний түүхэн хэл зүй зохиож байна. /6/. Гэхдээ орчин цагийн монгол хэлний олон зангилаа асуудал урьдын адил эрдэмтдийн анхаарлыг татсаар байна. Үүнд үгсийн аймгийн ангилал, нэр үгийн тоо, нэрийн тийн ялгал, үйл үгийн хэв, байдал, холбоо үгс, энгийн ба нийлмэл өгүүлбэр зэрэг зүйлүүд орно.

4. Толь зүйг монголын үндэсний уламжлалт ухаан гэж хэлж болно. Монгол хэл шинжээчид орчуулгын болон тайлбар, тусгай тольд эрт дээр цагаас нааш анхаарлаа хандуулж ирсэн юм. Сүүлийн үед монгол хэлний товч тайлбар толь, монгол орос, орос монгол, монгол хасаг зэрэг хэлний орчуулгын толь, мөн тэрчлэн нэлээд олон тусгай толь бичиг зохиож гаргав /7/. Тэдгээрийн дотроос БНМАУ-ын Улсын нэр томьёоны комиссоос хэвлүүлсэн нэр томьёоны толь бичгүүдийн эрдэм шинжилгээ практикийн ач холбогдлыг онцлон тэмдэглэвэл зохино. /8/. Эдүүгээ манай мэргэжилтнүүд ЗХУ-ын эрдэмтэдтэй хамтран, орчин цагийн монгол хэлний үгсийн санг нэлээд бүрэн хэмжээтэй багтаасан монгол орос дэлгэрэнгүй толь бичиг зохиож байна.

Мөн тэрчлэн монгол хэлний үгсийн сангийн бүрэлдэхүүнийг олон жилийн туршид судалсны үр дүнд хуримталсан асар их хэрэглэгдэхүүнийг онолын талаар нэгтгэн дүгнэсэн бүтээлийг манай мэргэжилтэн нар зохиож дуусаад байна.

Түрэг монгол, хамниган манж монгол, солонгос монгол, япон монгол хэлнүүдийн үгсийн сангийн харилцан холбогдох тухай асуудал эрдэм шинжилгээний талаар нэн сонирхолтой байна. /9/. Санскрит, төвд, согд, уйгур, хятад, манж хэлнээс монгол хэлэнд орсон үгсийг судлах явдал монголын ард түмний соёлын харилцааны түүхэнд чухал учир холбогдолтой юм. /10/.



5. Сүүлийн хориод жилийн дотор орчин цагийн монгол хэлний бараг бүх аялгууг судлан, нутгийн аялгууны үгсийн сан, авиа зүй, хэл зүйн холбогдолтой арвин их хэрэглэгдэхүүн цуглуулсан нь бидэнд нэгтгэн дүгнэсэн бүтээл гаргаж, нутгийн аялгууны атлас зохиох таатай нөхцөлийг бүрдүүлэв. Нутгийн аялгууны талаар хэд хэдэн ганц сэдэвт зохиол хэвлэгдлээ. Бас "Угсаатны зүй хэл шинжлэлийн атлас" хэвлэгдээд байна. /11/. Орчин цагийн монгол хэлний нутгийн аялгууны ерөнхий байдлыг тодорхойлох оролдлого хийсэн ганц сэдэвт зохиол бэлэн болоод байна.

6. Монголын хэл шинжлэлчид найруулга зүйн практикийн болон онолын асуудлыг боловсруулахад чармайлт тавьж байна. Хөдөлмөрчдийн хэлний боловсролыг дээшлүүлэх ажлын хоёр дахь шат дээр гарч ирсэн найруулга зүйн практик асуудал нь найруулга зүйн онолын асуудлаас тавьж шийдвэрлэхийг шаардаж байна. /12/.

7. Хэл шинжлэлчид монгол бичиг, зохиолын дурсгалыг судлах, хэвлүүлэх ажлыг уламж чухалд үзэж байна. Манайд "Corpus Scriptorum Mongolorum" /13/ гэдэг ерөнхий нэрийн дор эрдэм шинжилгээний цуврал бичиг нийтэлдэг юм. Эх хэлнийхээ түүх, монголын ард түмний соёл, Төв Азийн улс түмний соёлын харилцан холбогдлын түүхийг сонирхох явдал өсч байгаатай уялдуулан манай хэл шинжлэлчид соёлын дурсгалт зүйлийг хэвлүүлэх ажлаа өргөтгөж, энэ талаар ах дүү социалист орнуудын эрдэмтэдтэй хамтын ажиллагаагаа хөгжүүлэхийг эрмэлзэж байна.

8. Монгол хэлний хөгжлийн түүхийг судлах, үечлэлийг тогтоох асуудал монголч эрдэмтдийн бүтээлд зохих байр эзэлж байна. Монголын хэл шинжлэлчид эх хэлнийхээ түүхийг судлахдаа хэл бол нийгмийн үзэгдэл бөгөөд байнга хөгжин байдаг гэдэг үзлийг баримталдаг. Хэл бол зогсоо жолоогүй хувирч байдаг биш, хуучнаа хадгалан, шинийг хуримтлуулах хадгалан хувьсах /доволюцийн/ замаар хөгжиж байдаг билээ. Хэл шинжлэлчид орчин үеийн шинжлэх ухааны мэдээ баримтад тулгуурлан, монголын утга зохиолын хэлний үечлэлийн талаар шинэ таамаглал дэвшүүлж байгаа бөгөөд түүнтэй уялдуулан сяньби хэлний аялгуу болох табгач хэлийг монголын утга зохиолын хэлний хөгжлийн эрт үед, хятан хэлийг дунд үед нь хамааруулж байна /14/.

Монголын үндэсний хэлний бүрэлдэн тогтсон тухай асуудал судлаачдын анхаарлыг татсаар байна. /15/.

Монгол хэлний нийгмийн үүрэг социалист байгууллын үед бүх талаар хөгжиж ирэв. МАХН-аас явуулж ирсэн хэлний байгуулалтын зөв мэргэн бодлогын ачаар БНМАУ-

ын ерөнхий боловсролын болон тусгай дунд мэргэжлийн сургууль, их, дээд сургуульд монгол хэлээр хичээл зааж шинжлэх ухааны байгууллагуудад эрдэм шинжилгээний ажлыг монгол хэлээр явуулан, ном, сонин, сэтгүүл, эрдэм шинжилгээний тогтмол хэвлэлийг монгол хэлээр нийтлэн, соёл, урлаг утга зохиол түүнд суурилан хөгжиж байгаагийн дээр улсын бүх албан хэргийг монгол хэлээр хөтөлж байна. Мөн түүнчлэн БНМАУ-ын хил хязгаарын дотор монгол хэл үндэстэн ястны хоорондын харилцааны хэл болов. Урьд өмнө колонийн дарлалд байсан хэл социализмын нөхцөлд хэрхэн цэцэглэн хөгждөгийн жишээг монгол хэлний нийгмийн үүргийн хөгжил яруу тод үзүүлж байна.

Монгол үндэсний хэл цэцэглэн хөгжиж, түүнийг судлах ухаан мэдэгдэхүйц амжилт гаргасан нь хэлний байгуулалтын салбарт МАХН-аас явуулсан зөв бодлогын үр дүн мөн гэдэг нь эргэлзээгүй бөгөөд энэхүү бодлого нь империализмын дарлалд ард түмэн, хэл нь нэрвэгдэн буй колони ба хараат орон, колониализмын нөлөөнөөс ангижирч буй хөгжиж байгаа орнуудад үлгэр дууриал болж байна.

9. Ардын аман зохиол судлагчид сурвалжлан цуглуулсан зүйлээ судлан боловсруулж, төрөл зүйл тус бүрээр нь дээжлэн эмхтгэн нийтлүүлж, судалгаа шинжилгээний хүрээнд оруулах ажлыг урьдын адил эрчимтэй гүйцэтгэхийн зэрэгцээ хэвлүүлсэн баялаг хэрэглэгдэхүүндээ түшиглэж судалгаа шинжилгээний ажлыг цаашид нарийсгаж тодорхой сэдвээр судалгааны өгүүлэл /17/, ганц сэдэвт зохиол хэвлүүлэх явдал шинэ шатанд дэвшин орж мэдэгдэхүйц амжилтанд хүрэв. /18/. Үлгэр, оньсого, зүйр цэцэн үг, зан үйлийн аман зохиолын талаар судалгааны өгүүлэл ганц сэдэвт зохиол нийтлэгдэв.

Энэ бүхний дунд монгол ардын аман зохиолын бүхий л төрөл зүйлийг нэгтгэж судалж тэдгээрийн үүсэл гарал, хөгжил хувьсал, сэдэв хэлбэрийн байдал, аман зохиолын сурган хүмүүжүүлэх нөлөө, монгол аман зохиолын нийгмийн үүрэг, үндэсний болон нийтлэг шинж зэрэг онол түүхийн чухал асуудлыг тодруулсан "Монгол ардын аман зохиол" гэдэг хамтын томхон бүтээлийг зохион дуусгаж байна. Цаашид аман зохиолын судлалаар үлгэр, тууль, дуу, оньсого, зүйр цэцэн үг зэрэг үндсэн төрөл зүйлийн бүхий л хувилбарыг харьцуулан судалж сонгомол эхийг нийтлэх, бусад улс үндэстний аман зохиолтой харьцуулан хэв шинжийн судалгаа хийх, коммунист хүмүүжил олгоход аман зохиолын гүйцэтгэх үүргийг тодорхойлсон хамтын судалгааны бүтээл гаргах явдал онцгой шаардагдаж байна.

10. Монголын хуучин уран зохиолын түүхэн хөгжлийн явцыг судлан тодорхойлж, дэвшилт ардчилсан өв



уламжлалыг тодруулан гаргах явдал үндэсний хэлбэртэй, социалист агуулгатай утга зохиолыг хөгжүүлэхэд чухал хүчин зүйл болох байв. Хуучин уран зохиолын дурсгалуудыг эрдэм шинжилгээний эргэлтэд оруулах, монголын утга зохиолын түүхэн хөгжлийн явцад дүн шинжилгээ хийж улмаар монголын хуучин уран зохиолын түүхчилсэн тоймыг гаргахад судалгааны гол ажил чиглэгдэж байв. Утга зохиолын хуучин дурсгалыг нээн илрүүлж, эрдэм шинжилгээний удиртгал, тайлбар, эх бичгийн судалгаатай-гаар хэвлүүлэх явдал уул бүтээлүүдийг эрдэм шинжилгээний хүрээнд оруулахаас гадна монголын уран зохиолыг дэлхийн уран зохиолын санд нийлүүлэх чухал ажлын нэг юм /19/.

Монголын хуучин уран зохиолын судлал 1970 хэдэн оноос судлагдахууны хувьд улам өргөн цар хүрээтэй болж, уран зохиолын хөгжлийн тодорхой нэг асуудлыг гүнзгийрүүлэн судалж, шинэ санаа, дүгнэлт дэвшүүлсэн олон бүтээл гарсан байна. /20/. Монголын хуучин уран зохиолын хөгжлийн талаар хийсэн эдгээр судалгаа нь түүний хөгжлийн түүхэн төлөв, гол гол дурсгалт бичиг, төрөл зүйл, төлөөлөгчдийг нэлээд өргөн хамран судалсан монголын уран зохиолын түүхчилсэн тоймыг зохион дуусгах үндсэн нөхцөлийг бүрдүүлсэн байна.

"Монголын уран зохиолын тоймын" гурван боть нь /21/ монголын уран зохиол бол дэлхийн утга зохиолын нэгэн бүрэлдэхүүн хэсэг бөгөөд өвөрмөц түүхтэй утга зохиол мөн болохыг онолын хувьд үндэслэн баримтаар нотолсон юм.

Сүүлийн үед монголын хуучин уран зохиолын судлал онол, арга барилын хувьд шинэ шатанд дэвшин гарч, хуучин уран зохиол дахь дэвшилт ардчилсан үзэл санааны өсөлт, үндэсний болоод нийтлэг шинж, монгол ба хөрш зэргэлдээ орны уран зохиолын хэлхээ холбооны асуудал, монголын төвд хэлт уран зохиолын хөгжлийн онцлог, ерөнхий төлөвийг тодорхой бүтээл болон төрөл зүйлээр нь нарийсган судалж байна /22/. Ялангуяа монгол энэтхэг, монгол төвдийн уран зохиолын харилцаа холбоо, дундад зууны үеийн уран зохиолын иргэншлийн асуудлаар нилээд хэдэн бүтээл гарлаа.

Монголын хуучин уран зохиолын хэлхээ холбооны асуудлаар хийсэн судалгаа нь хөрөнгөтний зарим үгүйсгэх үзэлтэй эрдэмтний монголын уран зохиол нь харь орны утга соёлоос хуулбарлан зээлдсэн өөрийн зүйл гэдэг дээрэнгүй үзлийг няцаахын хамт нийт дорно дахинд дэлгэрсэн зохиолуудыг монгол ахуй амьдралын хөрсөнд шилжүүлэн суулгаж, бүтээлчээр баяжуулан хөгжүүлсэн нь бие даасан утга зохиол болжээ гэдгийг бодот тодорхой баримтаар

